Бөтә илдәрҙең пролетарийҙары, берләшегеҙ!



# ЙӘШЛЕК

Шәмбе
6
ғинуар
1990 йыл.
№ 3 (7509).

Хаҡы 3 тин.

1923 йылдан башлап сыға

ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы




Халыҡ депутатлығына кандидаттар итеп кемдәр күрһәтелә?
—2-се бит.

Атайсал

Башҡортостан АЭС-ы кәрәкме?
—3-сө бит.




Һүҙ-йәш яҙыусыларға
—4—5-се биттәр.



«Студент көндәлектәре»
—6-сы бит.

*Серле күренештәр, мөғжизәләр*
—8-се бит.

# БАҪАЛҠЫ ҠЫҘ РЕЗЕДА

Хәҙер йәштәр араһында комсомолдың абруйы төшөүе бер кем өсөн дә сер түгел. Формаллектән, күҙ буяуҙан арына алмаған ҡайһы бер эшем эйәләре бата ойошмаға тап төшөрә. Уларға ҡарап: «Белабеҙ инде һеҙҙе!» — тип ҡул һелтәп ҡуйыусылар ҙа күп.

Ә бына Резеда Өмәтбаева тураһында улай тип әйткән кеше юҡтыр. Ни өсөн тигәндә, ул һәр кем менән уртаҡ тел таба белә. Үҙен итәғәтле тотоуы, яғымлы һөйләшеүе, тәрбиәлелеге менән иптәштәренең күңелен яулай ул. Шул уҡ ваҡытта тәкәбберлек, үҙен эшем эйәһе күтәк тотоу — Резеда өсөн ят сифаттар.

Ике йыл рәттән Резеданы «Мир» производство-тегеү берекмәһендә сменаның комсомол ойошмаһы секретары итеп һайлайҙар. Алдынғы тегенсе-мотористка — 1988 йылдан КПСС ағзаһы.

Комсомолецтар үҙҙәренең яратҡан секретарын өлкә комсомол конференцияһына делегат итеп һайланы.

БУРӘТТӘ: Р. Өмәтбаева.

Ю. КӘРИМОВ фотоһы.

Советтарға һайлау

# ХАЛЫҠ МӘНФӘҒӘТЕН ҠАЙҒЫРТЫП

**Салауат ҡалаһында һайлау кампанияһы дәррәү башланды. Хеҙмәт коллективтары депутатлыҡҡа үҙ кандидаттарын күрһәтте. Ҡала халҡын айырыуса тиҫтәләрсә йылдар буйы хәл ителмәй килгән экология мәсьәләләре борсой Шуға күрә күп ойошмаларҙа кандидатуралар һайлауға бик етди ҡарағандар. 798-се территориаль-һайлау округы буйынса депутатлыҡҡа кандидат итеп КПСС ҡала комитетының икенсе секретары С. Ә. Дауытов күрһәтелде. Уның менән алып барылған әңгәмәне газета уҡыусылар иғтибарына тәҡдим итәбеҙ.**

**— Салауат Әхәтович, һеҙҙе яңыраҡ юл ремонтлау-төҙөү идаралығы, тимер-бетон заводы 798-се территориаль һайлау округы буйынса депутатлыҡҡа кандидат итеп күрһәтте. Әммә был округта һеҙҙән башҡа тағы 12 альтернатив кандидатура бар. Тимәк, көрәшеүе еңел булмаясаҡ. Һеҙҙең экология өлкәһендәге хеҙмәтегеҙ ҙур. Байтаҡ ҡына ҡатмарлы экология мәсьәләләрен ҡала газетаһында яҡтыртып барҙығыҙ. Һеҙҙең тырышлыҡ менән «Салауатнефтеоргсинтез» берекмәһендә пропион кислотаһын эшләп сығарыуҙы тыйҙылар. Кандидат булараҡ, алдығыҙҙа тағы ниндәй мәсьәләләр тора?**

— Эйе, экология өлкәһендә әлегә беренсе аҙымдар яһалды. Ләкин быныҡ менән генә тынысланырға ярамай. Пропион кислотаһынан башҡа беҙгә ацетальдегид производствоһын да төҙәтмәҫкә кәрәк.

«Салауатнефтеоргсинтез» берекмәһендәге нефть эшкәртеү заводын реконструкциялау беҙҙең алда икенсе мәсьәлә булып тора. Ул заводтың ҡорамалдары 50-се йылдарҙан бирле яңыртылмаған. Зарарлы матдәләрҙең иң күбен (50 процент) тирә-яҡҡа ошо нефть эшкәртеү заводы сығарып ташлай. Беҙгә шулай уҡ тирә-яҡтағы атмосфераны тикшереү һәм күҙәтеп тороуҙың автоматик системаһын да төҙөргә кәрәк.

Салауат, Стәрлетамаҡ, Ишембай, Мәләүез ҡалаларында һәм уларға яҡын регионддарҙа комплекслы экологик экспертиза үткәреү талап ителә.

Ведомство органдары Мәләүез химия заводы майҙанында аммиак производствоһын төҙөргә йыйына. Ул Ағиҙел ярында планлаштырыла. Әгәр авария булһа ҡалһа, бөтә ағыулы матдәләр йылғаға ағып төшәсәк. Унан һуң яҡын-тирәлә йәшәгән халыҡтың хәүефле зонаға эләгеүе ихтимал. Ағыулы матдәләр коньяҡ елдәре менән Салауат ҡалаһына ла килеп етергә мөмкин, сөнки уның резервуары 10 мең кубометрға етә. Шулай итеп, Салауат ҡалаһы төньяҡтан да, көньяҡтан да аммиак йоғонтоһона эләгәсәк. СССР-ҙың ведомство органдары Ишембайҙа катализатор фабрикаһы төҙөйәсәк. Был ҡаланың беҙгә яҡын урынлашыуы Салауатта экология шарттарын тағы ла ҡатмарлаштыра. Фабрика өсөн 133 миллион һум аҡса тотоноласаҡ. Шуға күрә уны ла төҙөтмәҫкә кәрәк.

**— Н. И. Кашников Халыҡ депутаттары съезында, Иштуған һыу һаҡлағысына бүленгән аҡсаның бер өлөшөн «Салауатнефтеоргсинтез» берекмәһен реконструкциялауға йүнәлтергә кәрәк, тип әйтеп үтте. Һеҙ быға нисек ҡарайһығыҙ?**

— Хуплайым, әлбиттә.

**— Башҡортостанда АЭС төҙәлә. Съезда беҙҙең депутаттар төҙөлештө туҡтатыуҙы талап итеп сығыш яһаны. Һеҙ ошо мәсьәлә буйынса ниндәй фекерҙәһегеҙ?**

— Мин АЭС төҙөүгә ҡырҡа ҡаршымын. Уны Башҡортостанда ғына түгел, бөтә Союзда ла төҙөүҙең кәрәге юҡ.

Беҙҙең илдә тирә-яҡ мөхитте контролдә тотоу системаһы эшләнмәгән, автоматлаштырыу һәм тикшереү гарантияһы юҡ, электрлаштырыу, компьютерлаштырыу буйынса ла капиталистик илдәрҙән артта ҡалабыҙ. АЭС-тарҙы файҙаланыуҙа хәүефһеҙлекте тәьмин итеү өсөн фәнни-техник тәүшартар булдырмайынса тороп, уларҙы 10—15 йыл бөтөнләй төҙөргә кәрәкмәй.

**— Сентябрь айында «Аҡбуҙат», «Экология һәм һаулыҡ» берекмәләре йыйылыштарында «СНОС» берекмәһенең инвалютаһына сит илдәрҙән Салауат ҡалаһы халҡына бер тапҡыр ҡулланыла торған шприцтар һәм медицина йыһаздары һатып алыу тураһында ҡарарға килгәйнеләр. Әммә әлеге көндә «Салауатнефтеоргсинтез» берекмәһе администрацияһының был идеяға ыңғай ҡарашы күренмәй. Уны тормошҡа ашырып булырмы?**

— 800 мең һум инвалюта аҡсаһына бер тапҡыр ҡулланыла торған шприцтар, диагностика ҡорамалдары һатып алыу идеяһын үҙебеҙҙең һайлау алды платформаһына ла индерҙек.

**— 17—18 декабрҙә Өфөлә башҡорт халыҡ вәкилдәренең беренсе йыйыны булып үтте. Унда әлеге ваҡытта халыҡты ныҡ борсоған социаль, экология, тел, мәҙәниәт мәсьәләләре күтәрелде. Бөгөнгө көндә республикала йәшәүсе халыҡтың һаны кәмеүе лә күптәрҙе борсой. 1979 йылда халыҡ иҫәбен алыу буйынса башҡорттар БАССР-ҙа 24,3 процент булһа, ә хәҙер, 1989 йылғы мәғлүмәттәр буйынса, төп халыҡ 21 процент ҡына ҡалған. Башҡорт халҡы 70 мең самаһына кәмегән. Ошоларҙан сығып, халҡыбыҙ союздаш республика статусы талап итә аламы? Быға һеҙ нисек ҡарайһығыҙ?**

— Башҡортостанға союздаш республика статусы күптән кәрәк. Күп йылдар буйы БАССР башҡа республикалар менән тиң хоҡуҡлы булманы, байтаҡ социаль, экономик, экология мәсьәләләрен үҙаллы хәл итә алманы.

Ведомстволар, министерстволар, республикабыҙҙы сырье сығанағына әйләндереп, беҙҙә бөтә химия һәм нефть промышленносын туплаңы. Һөҙөмтәлә тирә-яҡ мөхит бысранды, халыҡтың сәләмәтлегенә ҙур зыян килтерелде. Һуңғы йылдарҙа төрлө сирҙәр күбәйҙе. Союздаш республика статусына эйә булмай тороп, был проблемаларҙы хәл итеп булмаясаҡ.

**— Әңгәмәгеҙ өсөн ҙур рәхмәт, Салауат Әхәтович. Һеҙгә уңыштар теләйбеҙ.**

Әңгәмәне И. АГИШЕВ алып барҙы.

## Олимпиада башланды



**4 ҒИНУАРҘА** Башҡорт дәүләт университетында математика буйынса олимпиада башланды. Унда республикабыҙҙың бөтә райондарынан һәм ҡалаларынан тиерлек йәш математиктар көс һынаша.

Бындай олимпиадаларҙа ҡатнашып, уҡыусылар етди һынау тота, үҙҙәрен оло юлға әҙерләй. Еңеүселәргә университеттың математика факультетына уҡырға ингәндә өҫтөнлөк бирелә.

Һүрәттәге Динарис Басиров (X класс) менән Гөлнур Вахитова (IX класс), математика олимпиадаһында тәүге тапҡыр ҡатнашыуҙарына ҡарамаҫтан, еңеүгә иҫәп тота. Динарис — Салауат районының Мөрсәлим урта мәктәбенән, ә Гөлнур — Үрге Иәркәйҙәге тулы булмаған урта мәктәп уҡыусыһы.

А. ЯХИН фотоһы.

# Ҡыҙыу көрәш алда әле...

**Йәштәр политикаһын эшләү һәм уны бойомға ашырыу күп йәһәттән көслө, ҡаҡшамаҫ рухлы кешеләрҙең тәүәккәллегенә, булдыҡлылығына бәйле. Шуға күрә юғары һәм түбәнге власть органдарында йәштәр вәкилдәренең мотлаҡ булыуы фарыз. Әгәр ҙә был ғәмәлгә ашмай икән, бөгөнгө 18—30 йәшлектәрҙең мәнфәғәтен яҡлаусылар, улар тураһында хәстәрлек күреүселәр, социаль йәһәттән ҡурсалаусылар булмаясаҡ тигән һүҙ.**

ВЛКСМ-дың Ғафури район комитетының беренсе секретары Рим Зөбәйеровтың эш бүлмәһенә ошо хаҡта уйланып барып индем. «Беренсе» ес егет менән нимә хаҡындалыр гәпләшеп ултыра ине. Һүҙ бөгөн иң мөһим һаналған мәсьәләләрҙең береһе — һайлау — тураһында бара ине. Ә был тәңгәлдә һөйләшер, фекер алышыр нимәләр бихисап...

Бына ғибрәтле бер миҫал. Хеҙмәт коллективтарында, халыҡ йәшәгән урындарҙа депутатлыҡҡа кандидатҡа итеп күрһәтелгән 57 кеше араһынан район комсомол ойошмаһы ағзалары ни бары.., дүртәү генә. Әлбиттә, был хәл район комитетын ҡәнәғәтләндермәй, һәм ул ошо мәсьәлә буйынса тиҙ арала пленум йыя.

— Пленум бик йәнле үтте, бындай ҡыҙыу бәхәсле һөйләшеү күптән булғаны юҡ ине, — тине миңә Салауат исемендәге колхоздың комсомол комитет секретары Әлфир Заһиҙуллин. — Партияның район комитеты вәкилдәре үҙ фекерҙәрен кеҫләп тағырға тырышты, әммә беҙ үҙ һүҙебеҙҙә нык торҙоҡ...

Ниңә бәхәсләшкәндәр һуң ул хәтле? Был һорауға Рим Зөбәйеров шулай тип яуап бирҙе:

— Күпселек йыйылыштарҙа депутатлыҡҡа кандидаттар итеп башлыса партия работниктары, етәкселәр күрһәтелде. Бары тик ике генә округта альтернатив кандидатуралар булды. Мәҫәлән, беҙ Ташлы округынан инженер Илдар Вәлиевты күрһәттек, әммә халыҡ лесопромхоз директоры Ю. Г. Напалковты үткәрҙе. Шуныһы үкенесле: һайлаусылар һаман да элекке ҡараштарҙан сығып эш итә, йәнәһе, етәксе кешегә өмөт бағларға була, ул барыбер нимәләр эшләйәсәк, ә йәш кешенән ни фәтеүә? Әммә комсомолец депутат булып һайланһа, ул йәштәр өсөн күберәк эшләй алыр ине — беҙ ошо ҡараште торабыҙ. Етәкселәр бит, асылда, депутат итеп һайланмаһалар ҙа, халыҡтың ихтыяжын ҡәнәғәтләндереү йүнәлешендә эш алып барырға тейеш. Хәйер, ҡайһы кандидатураға өҫтөнлөк бирергә — был һайлаусыларҙың үҙ ихтыяры.

Ошо көнүҙәк мәсьәләләр тураһында фекер алышҡас, пленум 192-се Бурлы һайлау округы буйынса БАССР халыҡ депутатлығына кандидат итеп ВЛКСМ райкомының элекке беренсе секретары, хәҙер йәштәр үҙәге директоры булып эшләүсе Әскәт Мифтаховты күрһәтте. Беренсе секретарь сағында бик һәйбәт эшләне, район тормошон яҡшы белә, йәштәр уны ихтирам итә, улар араһында үҙе абруйлы. Һүҙе үтемле, маҡсатҡа ынтылыусан, ныҡышмалы — ошо сифаттары Әскәткә депутатлыҡҡа кандидат итеп күрһәтелергә булышлыҡ итте лә инде.

РИМ РАЙОН Советына халыҡ депутатлығына кандидаттар итеп күрһәтелгән егеттәрҙең һәм ҡыҙҙарҙың исемдәрен һанай: леспромхоздың комсомол ойошмаһы секретары Рөстәмова Еикә, үҙәк район больницаһының врач-стоматологы Кинйәголова Ирада, район ерҙәрен файҙаланыу һәм һаҡлау буйынса дәүләт инспекторы Вәлиев Илдар, Һабай һигеҙ йыллыҡ мәктәбе уҡытыусыһы Әминев Фәрүәз, Ҡурғашлы клубы мөдире Ғәбәйҙуллин Шәһит, Салауат исемендәге колхоз инженеры Ғүмәров Фәнис, йәштәр үҙәге директоры Мифтахов Әскәт, ГАИ-ның юл-патруль службаһы инспекторы Бохарметов Әлфис. Ә Красноусол поселок Советына депутатлыҡҡа кандидаттар итеп бында заводы комсоргы Рәхмәтуллин Илдар менән ошо уҡ заводтың токары Әбйәлилев Риф күрһәтелгән.

— Был егеттәрҙең һәм ҡыҙҙарҙың барыһы ла намыҫлы, уңған булыуҙары менән айырылып тора, — ти беренсе секретарь фекерҙәштәре тураһында. — Ә мин үҙем элек эшләгән урынымдан — «Забельский» совхозынан урындағы Советҡа депутатлыҡҡа кандидат итеп күрһәтелдем.

Ғөмүмән, комсомолдың район комитеты һайлау алды кампанияһында актив ҡатнашырға ынтыла. Был ынтылыштың сағылышы булып үткән пленумда һәм ошо бүлмәләге һөйләшеүҙә генә түгел, бәлки район газетаһында баҫылып сыҡҡан комсомол ойошмаһының һайлау алды платформаһында ла асыҡ сағылыш тапты. Алда ниндәй генә ҡаршылыҡтар булмаһын, уларҙың барыһын да йырып сығып, район йәштәре һәм комсомолецтары үҙ һүҙҙәрен һүҙ итер һәм урындағы Советтарға лайыҡлы вәкилдәрен — ебәреүгә — таяныстарын — өлгәшер, тип ышанғы килә. Хәйер, ҡыҙыу көрәш алда әле...

Н. БУЛАТОВ.
ҒАФУРИ РАЙОНЫ.

(Аҙағы. Башы 1—2-се һандарҙа)

БАШҠОРТОСТАН АЭС-ы төҙөлөшө һәм уны төҙөүгә ҡаршы башланған йәмәғәтселек хәрәкәте айҡанлы ҡатмарлы һорауҙар тыуа. Бына уларҙың ҡайһы берҙәре:

**1. Республикабыҙға В. Т. Сәфәров һәм С. В. Куршаков етәкселек иткән БАССР-ҙың Тәбиғәтте һаҡлау буйынса дәүләт комитеты кәрәкме?**

Был эшмәкәрҙәр етәкселегендә Тәбиғәтте һаҡлау буйынса дәүләт комитеты халыҡ елкәһендә тағы бер бюрократик органа әүерелде. Бәлки, бында уларҙың ғәйебе лә юҡтыр. Комитет ысынбарлыҡта тәбиғәт һәм йәмәғәтселектең мәнфәғәтен яҡлаусы түгел, ә административ-бюрократик партия һәм дәүләт аппаратының, шулай уҡ министерстволар, ведомстволар, Союздағы ҙур берекмәләрҙең тоғро ялсыһына әйләнде. Дөрөҫөн әйткәндә, БАССР-ҙың (һәм СССР-ҙың да) Тәбиғәтте һаҡлау буйынса дәүләт комитеты — һоҡланғыс тәбиғәтебеҙҙе талаусыларҙы, ҡыйратыусыларҙы яҡлаусы. Улар үҙҙәренең ни өсөн тәғәйенләнгәндәрен дә онотҡандыр, күрәһең.

Дәлилдәр кәрәкме? Рәхим итегеҙ, улар етерлек. Ләкин беҙ тик өсөһөндә генә туҡталмаҡсыбыҙ.

Беренсеһе. Башҡортостан һыу һаҡлағысы төҙөлөшөн туҡтатыу өсөн халыҡ күтәрелеп сыҡҡан мәлдә БАССР-ҙың Тәбиғәтте һаҡлау буйынса дәүләт комитеты ҡыл да ҡыбырҙатманы. Хатта үҙенең һүлпәнлеге менән халыҡтың 120 миллион һум аҡсаһын ергә күмергә булышлыҡ итте.

Икенсеһе. С. В. Куршаковтың «Советская Башкирия» газетаһында 1989 йылдың 26 октябрендә баҫылып сыҡҡан «Бер төрлө булмаған һығымталар» тигән мәҡәләһен уҡығыҙ. Аҡылға һыйырлыҡ түгел. Комитет председателе урынбаҫары, тәбиғәтте яҡлап сығыш яһау урынына, тәбиғәт һаҡсыларына ҡаршы ҡолас йәйеп һөжүмгә күскән. Үҙ ғүмерен һәм киләсәк быуындың сәләмәтлеген яҡлаусыларҙың аныҡ эштәре уның сәменә тейгән. Намыҫһыҙ рәүештә тәбиғәтте ҡоротоусылар, «Химволокно» комбинатын төҙөүселәр яғына ауышҡан. Ул бер нисә «ҡаты шарт» (улар тиҫтәләгән) ҡуйылыуы менән аҡланырға тырыша.

Тәбиғәтте һәләк итеүселәр, йәғни Союз министерстволары һәм ведомстволары төҙөүселәренә ярамһаҡланыуҙа тәжрибә туплаған Куршаков үҙе лә был «ҡаты шарттар»ҙы ҡасандыр, кемдер үтәйәсәгенә ышанмай. Республиканың 70 йыллыҡ тарихы был «ҡаты шарттар»ҙың ғәҙәттә үтәлмәүен яҡшы иҫбатланы. Куршаковҡа ул бар ни, юҡ ни. Йә ул вазифаһында үрләтеләсәк, йә почетлы пенсияға китәсәк.

Өсөнсөһө. Урал—Кама—Волга регионы тәбиғәтен тулыһынса юҡ ителәүҙән ҡотҡарып алып ҡалыу өсөн СССР Атомэнергетика (министры Ю. Семенов), Энергетика министерстволарына ҡаршы ауыр, әлегә ҡанһыҙ, ләкин алуһыҙ көрәш бара. Семенов менән К° өҫтәгеләрҙең әмерен үтәй: Башҡортостан халҡын нисек һемәйтергә?

Нисек кенә сәйер булмаһын, ләкин шунышы хаҡ: көрәште БАССР-ҙың Тәбиғәтте һаҡлау буйынса дәүләт комитеты түгел, ә профессор М. F. Сәфәров һәм йәмғиәт ағзаһы профессор Кинйәкәев етәкселегендәге Тәбиғәтте һаҡлау йәмғиәте алып бара.

Был сәйер хәлдең сәбәбе нимәлә?

Беренсенән, БАССР-ҙың (һәм СССР-ҙың да) Тәбиғәтте һаҡлау буйынса дәүләт комитеты — бюрократик аппараттың күҙ буяусы (әммә түләүле!) өҫтәмәһе генә ул.

Икенсенән, был бик кәрәкле орган етәкселәренең шәхси сифаттарына ла күп нәмә бәйләнгән. Уларға ысынысындан үҙ-үҙҙәренә талапсанлыҡ, партиялылыҡ, кешелеклек, тәүфиҡ етешмәй.

**2. Бер үк проблема. Ике республикала — ике төрлө мөнәсәбәт.**

Камала, көсө 5-6 баллыҡ ер тетрәүҙәр әленән-әле булып торған, ер аҫты ҡатламы йәйләп емерелгән урында, Башҡортостан, Татарстан, Удмурт АССР-ы сигендә ике атом электр станцияһы — Башҡортостан һәм Татарстан АЭС-тары төҙөлөп ята. Улар СССР-ҙа ғына түгел, хатта Европала һәм бөтә донъяла иң ҙур төҙөлөштәрҙән һанала.

Әммә ике республикала — уларға ҡарата ике төрлө мөнәсәбәт.

Татар АССР-ында йәмәғәтселектең АЭС-ты төҙөүгә ҡаршы көрәшенә КПСС-тың Татарстан Өлкә Комитеты, Ҡазан, Яр Саллы, Түбәнге Кама ҡала комитеттары баштан уҡ етәкселек итте. Шуға күрә Татар АССР-ы Верховный Советының яңыраҡ булған сессияһы, ҡыҙыу бәхәстәрҙән һуң, был урында АЭС-ты төҙөргә ярамай, тигән фекерҙә туҡталды.

Башҡорт АССР-ында АЭС-ты төҙөүгә ҡаршы көрәш 1988 йылда уҡ башланғайны. Әммә 1989 йылдың 5 сентябрендә булып үткән КПСС Өлкә Комитеты пленумында (унда тап республикалағы экологик хәл ҡаралғайны) Өлкә Комитетының күп ағзаларының аҡыллы тәҡдимдәренә ҡаршы килеп, беренсе секретарь Р. Х. Хәбибуллин АЭС-ты төҙөүҙе яҡлап сығыш яһаны. Республикаға йылына ни бары 2 миллиард киловатт-сәғәт электр энергияһы етмәгәндә, ул йылына 30 миллиард киловатт-сәғәт энергия етештерәсәк атом электр станцияһы төҙөргә тәҡдим итә! Ҡайҙа бында әҙмә-әҙлелек?

БАССР Верховный Советының 1989 йылдың 2-3 ноябрендә булған сессияһы ла республика халҡының яҙмышын хәл итеүсе был мәсьәләне урап үтте.

Уның ҡарауы, СССР Министрҙар Советы председателе урынбаҫары Рябев Башҡортостандан килгән вәкилдәр ҡатнашҡан кәңәшмәлә дөрөҫлөктө йәшерең торманы. Башҡортостанға үҙ электр энергияһы етә, тине ул. Атом электр станцияһы илдең башҡа региондары өсөн кәрәк. Башҡортостанда уны ниңә төҙөйбөҙ? Сөнки башҡа республикалар һәм регионлар унан ҡәтғи баш тарта. Бына бит эш нимәлә.

Хаталар беҙҙе аҡылға ултыртамы?..

Яуап бер генә: юҡ, ултыртмай. Ахырыһы, беҙ аҡылға ултырырға теләмәйбеҙ ҙә. Бер нисә миҫал.

«Дошманды еңдек — ҡоролоҡто ла еңәсәкбеҙ!» (И. В. Сталин) «Американы ҡыуып етергә һәм уҙып китергә!» (Н. С. Хрущев), «Аҙыҡ-түлек программаһы» (Л. И. Брежнев) лозунгылары менән ауыл хужалығына ғына триллиондарса (миллиардтарса түгел!) һум халыҡ аҡсаһы сарыф ителде.

Быны файҙаһы бармы һуң? Үкенескә ҡаршы, юҡ.

Тағы бер миҫал: Түбәнге Кама ГЭС-ын проектлағанда һәм төҙөй башлағанда беҙҙең хөкүмәтебеҙ Республика мәнфәғәтен яҡлай алдымы?

Юҡ шул, яҡлау түгел. Дүртөйлө, Илеш, Ҡалтасы, Краснокама райондарының Ағиҙел һәм Кама буйҙарындағы 60 мең гектарҙан ашыу уңдырышлы ауыл хужалығы ерҙәрен һыу аҫтында ҡалдырыуға булышлыҡ итте. Республикала иң юғары уңыш биргән, ҡоролоҡҡа бирешмәгән һыубаҫар туғайҙар, иң һәйбәт һөрөнтө ерҙәр һыу аҫтында ҡалды. Һөҙөмтәлә был райондарҙың хужалыҡтары йыл һайын кәм тигәндә йөҙәр миллион һумлыҡ продукция, ікешәр миллион центнер самаһы иген юғалта. Ә күпме ит, һөт һәм башҡа продукттар алып еткерелмәй?!

Республика Түбәнге Кама ГЭС-ынан ниндәй файҙа алды һуң? Һаҙлыҡлы, батҡыл, һаҫыҡ ерҙәргә эйә булды. ГЭС төҙөлгәс, хужалыҡтары киң үҫешкән йөҙәрләгән ауылдар күсерелде, меңәрләгән тәжрибәле, юғары квалификациялы хеҙмәтсәндәр ауыл хужалығын ташлап ситкә китте. Беҙҙең магазиндарҙың кәштәләре бөгөн шуға буш та инде.

Башҡортостан АЭС-ын төҙөп, беҙ тағы ла күберәк бәләләргә һәм бәхетһеҙлектәргә тарыясаҡбыҙ, тип ышаныс менән әйтеп була. «Ете тапҡыр үлсә, бер тапҡыр киҫ»,— ти халыҡ мәҡәле, ә врачтар: «Зыян килтерә күрмә»,— тип киҫәтә. «Үлеп барған капиталистарҙың» магазиндарында йәнең ни теләй, шул булғанда, беҙ социалистик дәүләт еренә зыян килтереү һәм емереү өсөн генә килдекме ни?!

**3. Ә башҡаларҙа нисек эшләнә?**

БЕҘ ЙӘМӘҒӘТСЕЛЕКТЕҢ АЭС-ты төҙөүгә ҡаршы аңлы эш алып барыуын раҫлаусы ҡайһы бер мәсьәләләргә генә ҡағылып үттек. Башҡортостан АЭС-ы буйынса Нефтекамскиҙа уҙғарылған фәнни конференцияла ғалимдар был хаҡта төрлө дәлилдәр килтереп һөйләне. Был мәҡәлә уларҙың кесәргәнешле тырышлыҡтарын хуплау маҡсатында яҙыла. Ошо ҡайылы политик, хоҡуҡи һәм этик-психологик, әхләҡи өлкәләргә лә ҡағылып үтмәй булмай. Беҙҙең партия һәм дәүләт эшмәкәрҙәре, илебеҙ үҙгәртеп ҡороу барышында ысын мәғәнәһендә цивилизациялы, хоҡуҡи, демократик дәүләткә әйләнергә тейеш, тип ҡабатларға ярата.

Ә башҡа үҫешкән илдәрҙә, «һөрһөгән капитализм» илдәрендә, яңы АЭС, химия заводтарын төҙөү мәсьәләһе нисек хәл ителә һуң?

Журналист С. Марков «Неделя» аҙналыҡ гәзетаһының 1989 йылдағы 35-се һанында «Ә башҡаларҙа нисек?» рубрикаһы аҫтында йөкмәткеле мәҡәлә баҫтырып сығарғайны. «Швециялағы атом станциялары ябылған, йә эш йүнәлеше үҙгәртелгән, йә иһә улар яҡындағы 2—3 йылда бөтөнләй туҡтатыласаҡ».

С. Марков Швецияла 20 мең кеше йәшәгән Хәрнесанд ҡалаһында булған. Ҡалала көн һайын 50—70-әр битлек ике — буржуаз һәм социал-демократик — газета сыға. Чернобылдәге аварияға тиклем үк улар АЭС төҙөүҙе туҡтата алғандар. 1986 йылдың апрелендә (СССР-ҙа әлегә бер ни ҙә билдәле булмағанда), тап ошонда, Хәрнесанд әргәһендә, күлдәр һәм үтеп сыҡҡыһыҙ урмандар илендә, тәүге тапҡыр хәүеф сигналы яңғырай — дозиметрҙар радиация кимәленең ҡырҡа күтәрелеүен күрһәтә. Шул ваҡыттан бирле күлдәрҙәге балыҡ ашарға яраҡһыҙ иҫәпләнә. Был беҙҙәге һымаҡ, нигеҙһеҙ шикләнеүгә ҡарап түгел, ә аныҡ дозиметрҙарҙың мәғлүмәттәре буйынса.

Хәрнесандта коммуна председателе булып ҡатын-ҡыҙ — Гурли Нюмунд эшләй. С. Марков унан:

— Әгәр ҙә хөкүмәт һеҙҙең ерҙә атом станцияһы йәки химия комбинаты төҙөргә булһа, ни эшләр инегеҙ? — тип һорай.

— Атом станцияһымы? Химия заводымы? Ләкин улар тәүҙә урындағы халыҡтың фекерен белер ине.

— Һәм иҫәпкә алыр инеме?

— Һис шикһеҙ! Югиһә, ул ниндәй хөкүмәт булһын? Халыҡ менән иҫәпләшмәһә, Швецияла уны оҙаҡ тотмаясаҡтар. Башҡаса булыуы мөмкинме һуң?

Күреүебеҙсә, Башҡортостанда хәл дә ошоға оҡшаш: Башҡортостан АЭС-ы һәм Благовещенскиҙағы «Химволокно» заводы. Әммә проблеманы хәл итеү ысулдары һәм юлдары бер төрлө түгел. Н. И. Рыжков етәкселегендәге СССР хөкүмәте был мәсьәләлә Нефтекамск һәм Благовещенск халҡы менән генә түгел, ә БАССР хөкүмәте менән дә иҫәпләшмәй.

СССР цивилизациялы, хоҡуҡи, демократик дәүләт йүнәлешендә үҫешә тип уйларға һәм быға ышанырға мөмкинме? Яуап эҙләүҙең хәжәте юҡ. Ошонда нөктә ҡуйыйыҡ. Өмөтләнеп көтөргә генә ҡала. Ә шулай ҙа хоҡуҡтарҙы һорап түгел, ә яулап алалар.

Т. НӘЖМИЕВ,
1944 йылдан КПСС ағзаһы, Социалистик Хеҙмәт Геройы;
З. МӨФТИЕВ,
1954 йылдан КПСС ағзаһы, БАССР мәктәптәренең атҡаҙанған уҡытыусыһы, «Белем» йәмғиәте ағзаһы.

# Атайсал

## Вариҫтарыбыҙға нимә ҡалдырабыҙ?

# Башҡортостан атом электр станцияһы тураһында уйланыуҙар

# БАЛАЛАР ФОНДЫНЫҢ ТЕЛЕМАРАФОНЫ

1990 йылдың 7 ғинуарының 20 сәғәтенән алып 8 ғинуарҙың 20 сәғәтенә тиклем Үҙәк телевидениеның икенсе бөтә Союз каналы буйынса В. И. Ленин исемендәге Совет балалар фонды Советтар Союзында беренсе тапҡыр 24 сәғәтлек «Балалар фондының телемарафоны» тип аталған хәйриә программаһын үткәрә. Программаның маҡсаты — совет һәм сит ил йәмғәтселеге иғтибарын Совет балалар фонды ойоштороған бөтә программалар аша балалыҡты һаҡлауҙың яңы, альтернатив системаһын булдырыуға йүнәлтеү. «Йомарт йөрәк» — ғаилә балалар йорттарын төҙөү программаһы, «Өмет» — онкологик сир менән яфаланған балаларға ярҙам күрһәтеүҙе күҙҙә тота. «Яҙмышта ҡатнашыу» был программа буйынса балалар йортонда тәрбиәләнеп сығыусыларға Балалар фонды тормошта үҙ урындарын табыуҙа ярҙам итә. Үлем кимәле иң юғары иҫәпләнгән райондарға медицина десантын ойоштороу — «Бала ғүмере» программаһының эш һөҙөмтәһе. Фонд аҡсаһына балалар өсөн санаторийҙар, больницалар төҙөлә, балалар йорттарына ярҙам күрһәтелә, һәләтле балаларға стипендиялар бирелә.

Телемарафон барышында сит илдәр менән телевизион күпер ойоштороласаҡ, билдәле политик һәм йәмәғәт эшмәкәрҙәре, сәнғәт оҫталары, кино һәм эстрада «йондоҙҙары» сығыш яһаясаҡ. Шул уҡ ваҡытта бөтә ил буйынса Совет балалар фондының шәфҡәтлелек билеттарын һатыу ойоштороласаҡ. Совет һәм сит ил фирмалары, шулай уҡ айырым кешеләр махсус асылған счеттарға аҡса индерә ала: совет һумдарын — СССР Жилсоцбанкыһы идараһының 707813-сө иҫәбенә, валютаны — СССР Внешэкономбанкының 70700004-се иҫәбенә.

Һорауҙар менән түбәндәге адрес буйынса мөрәжәғәт итергә:

101963, Мәскәү, Әрмән тыҡрығы 11/2 а, телефондар: 925-23-77, 928-85-09.

«Замандаш» — аҙнаға бер тапҡыр йәш әҙиптәр ҡарамағына бирелә торған ҙур бер бит. Ниһайәт, башҡорт йәштәренең үҙ әҙәби майҙаны бар. Ә майҙанға сығырға әҙер йәштәребеҙ бихисап. Республикабыҙҙың һәр төбәгендә ойошҡан әҙәби берекмәләрҙе генә алайыҡ. Уларға сиратлап ҡына урын биргәндә лә йыл үтер. Шиғриәтебеҙ күгендә яңы йондоҙ булып балҡыған йәштәребеҙҙең шиғри гөлләмәләре лә сағыу булмаҡсы. Әле «Шоңҡар»ҙа бәпкә ҡанаттарын нығытҡан Айһылыу Ғарифуллина, Салауат Әбүзәровтан башлап инде шиғриәт ерлегенә аяҡты ныҡ терәп баҫҡан Рәмил Дәүләтҡолов, Тәнзилә Дәүләтбирҙина, Тамара Искәндәрова, Йомабикә Аҡъюлова, Рәйес Түләковтың шәлкемдәренә ҙур өмөт бағлайбыҙ. Беҙҙең инде хәҙер прозала көс һынашыусы Әхмәр Үтәбаев, Флүр Ғазин, Сөләймән Латипов, Флүр Яхин, Раят Вәлиев кеүек егеттәребеҙ бар. Яңыраҡ ҡына СССР Яҙыусылар союзы ағзалары булып киткән Вил Ғүмәров, Хисмәт Юлдашев, Зөһрә Ҡотлогилдина, Гөлшат Әхмәтҡужина, исемдәре әҙәби мөхитебеҙҙә күптән яңғыраған Инсур Йәһүҙин, Зөбәржәт Йәнбирҙина, Эльмира Сәсәнбаева кеүек әҙәби берекмәләрҙә уңышлы ижад иткән ҡәләмдәштәребеҙ күпме! Һәр кемде лә һанап бөтөү мөмкин түгел, улар ике йөҙгә яҡын. «Замандаш» майҙанынан берәүҙе лә ситкә типмәҫ. Рәхим итегеҙ, йәштәр, һәр кемгә лә урын етер. «Йәшлек» газетаһы ҡоронда һеҙгә йылылыҡ мул булыр, яҡтылыҡ етерлек төшөр тип ышандырабыҙ. «Замандаш» бите — үҙенә күрә ижади тәжрибә туплау, оҫталыҡҡа өйрәнеү мәктәбе лә булмаҡсы. Бер кемде лә тәртәгә ҡыуып индермәйенсә, төрлө-төрлө тауыштарға юл асып, йәш авторҙарҙың экспериментҡа хоҡуғын да иҫәпкә алып, «Замандаш» алдағы һандан уҡ художестволы кимәле юғары булған бер генә шиғырға конкурс иғлан итә. «Зауыҡ» тип аталған был конкурсҡа тәҡдим ителгән шиғырҙың ниндәй темаға арналыуы шарт түгел. Иң мөһиме — шиғыр булһын! Оҫталыҡ ул — ниндәйҙер үҙләштерелгән алымдар тупланмаһы йәки тәбиғи, тимәк, стихиялы һәләт, талант ҡына түгел. Оҫталыҡ төшөнсәһен киңерәк мәғәнәлә ҡараһаҡ, ул — үҙ-үҙеңде аңлы рәүештә эшкә егеү ҙә. «Зауыҡ» конкурсы шуның өсөн ойошторола ла инде. Һәр кем, әйҙә, йәнә бер ҡат үҙ мөмкинлектәрен барлаһын, үҙе өсөн көслө һәм ҡулдан килмәҫтәй яҡтарын асыҡлаһын. Ярты йыл үткәс, йомғаҡ яһарбыҙ. Жюри — конкурсҡа ҡатнашыусыларҙың үҙҙәренең «түңәрәк өҫтәл»е. «Зауыҡ»тың йәнә бер шартын иҫкәртәбеҙ: унда әлегә СССР Яҙыусылар союзы ағзаһы булмағандар ғына ҡатнаша ала. Еңеүсегә бүләк — шиғырға ҡәләмдәштәре тарафынан бирелгән юғары баһа!

Әҙәби берекмәләргә хәҙер үк, етди һәм талапсан ҡарап, «Замандаш»ҡа үҙ биттәрен әҙерләп ебәрә башлау кәрәк.

Иң кескәй дуҫтарыбыҙ — сабыйҙар өсөн газета битен ҡырҡып дәфтәр кеүек текмәле китап сығарырға уйлаштыҡ. «СЕП-СЕП, СЕБЕШТӘРЕМ» тигән был китапсыҡҡа ҡайһы бер әкиәттәр ҙә инде.

Өлкән яҙыусыларыбыҙ үпкәләй күрмәһен, уларҙың әҫәрҙәренә газетаның бүтән биттәренән урын биреләсәк. «Йәшлек» уларҙың юбилей даталарын билдәләйәсәк, хатта күләмле әҫәрҙәренән өҙөктәр баҫыуҙан да баш тартмай. Әйтергә кәрәк, сатира һәм юморға ҡытлыҡ ҙур. Ә «Замандаш» бите һәр билдәле әҙиптең, әҙәбиәт белгесенең йәштәр китаптарына, хатта шәлкемдәренә бағышланған тәнҡит мәҡәләләрен, аҡыллы кәңәштәрен, тәҡдимдәрен көтә.

Әле һеҙҙең иғтибарға — «Замандаш»тың тәүге сығарылышы. Унда мөмкин булған тиклем камил һәм үҙенсәлекле әҫәрҙәр һайларға тырышылды. Әйтергә кәрәк, был бит мөхәббәт менән әҙерләнде, шуға ла ул газета уҡыусыларға ла оҡшар тип ышанғы килә.

ӘҘӘБИӘТ, СӘНҒӘТ, КУЛЬТУРА БҮЛЕГЕ

# ҺУҠМАҠ НИ…

— Һуҡмаҡ, һуҡмаҡ, унда — алда нимә көтә?
— Шатлыҡ, бәхет, уңышһыҙлыҡ, табыш, кәртә!
— Мин ҡурҡам бит, боролайыҡ, әйҙә, һуҡмаҡ!
— Һуҡмаҡ әйтте: — Һин бит йәшлек, ҡалма туҡтап!

ТӘНЗИЛӘ Дәүләтбирҙинаның «Тау һуҡмағы» тип исемләнгән китап әсендәге китабы (1989 йыл, Башҡортостан китап нәшриәте) ошондай арбаусы һүҙҙәр менән тамамланған «Һуҡмаҡ» тигән шиғыр менән асыла. Йәшлек атлап барған тар ғына һуҡмаҡ эҙенән эйәреп китәм. Ҡолағыма япраҡтар һөйләгән наҙлы-зарлы һүҙҙәр аша «ыйһы-гәрәбәләй башҡорт моңо» ағыла, һәм мин алдымда атлап барған йәшлектең тыуған моңдарҙы үҙенә юлдаш итеп алғанын күрәм. Һуҡмаҡ мине халыҡтың үҙенән, үҙәгенән килгән ижад әсенә алып инә. Шиғырҙарҙың моңона ҡолаҡ һалған һайын мин Тәнзиләнең ысын шағирә икәненә төшөнә барам, был төшөнөү күңелде һөйөнөс тойғоһо менән тултыра. Тәнзилә башҡорт теленең байлығын, һүҙҙең көсөн образлылығын яҡшы тоя, шулар ярҙамында әҙәби образ тыуҙырыуҙа һәйбәт шиғырҙар ижад иткән тип тә раҫлай алыр инем, әммә ашыҡмайым, сөнки авторҙың башҡортсалығы тел ҡеүәһен һәйбәт тойоуында ғына түгел. Уның халҡыбыҙға хас сифаттарҙы үҙенә йыйған характерлы шиғри тауышы мине талант тип аталған төшөнсәне тәрәндәнерәк күҙаллауымды талап итә. Һәр художестволы әҫәр — иң әүәле кеше аҡылының, аңының, йөрәк хистәренең, ихтыяр көсөнөң, намыҫ ғазаптарының сағылышы. Ә матур әҙәбиәттең шиғриәт тигән жанрын ғәҙәттә күңел тороshо, хистәр гөлләмәһе тип тә баһалайҙар. Һәм был, әлбиттә, осраҡлы ғына түгел. Әммә Тәнзиләнең шиғри таланты, минеңсә, шиғриәт биләмәһенә хистәр майҙанын ғына бүлеп ҡалдырыуҙы ҡабул итмәй. Ул ижад иткән һәр әҫәр — һуҡмаҡтағы яуаплы аҙымдар. Юҡҡа ғына шағирә «Шиғырҙарым, минән тыуһалар ҙа, миңә әсәй булып ҡалалар» тип уйланмай. Һуҡмаҡтан атлар юл ҡурҡыта ла, мауыҡтыра ла лирик героиняны. Иң мөһиме — ул үҙ аҙымдарына әхләҡи баһа бирергә һәләтле. «Әллә ниндәй һағыш алып килде һиңә булған сәйер һөйөүем — дегәнәктәр йәйеү түшәк итеп, яҫтыҡ өсөн таштар өйөүем», — ти автор «Сәйер һөйөү» исемле шиғырында, был сәйерлек уны «бар йыһандан, ерҙән тартынам» тип әйтергә мәжбүр итә икән, йәнһә «был тынлыҡтың сәйер моңо хәтерләтте үткән төндөң ҡыуаныстан бигерәк шомон» тигән юлдарҙы ҡағыҙға төшөртә икән, мин был шиғырҙар артында камил (гармониялы) шәхес торғанын күрәм. Мөхәббәт тигән изге хис шағирә өсөн — «бөркөт менән болан ҡауышырлыҡ мөғжизә», шул ваҡытта — «аяҡ аҫтарында сырт-сырт килгән боҙ хыял»ға нәфрәт менән рәхмәт хистәренең ҡапма-ҡаршылыҡлы, ғазаплы ҡушылмаһы, бәхет менән фажиғәнең бергә үрелгән драматик туҡымаһы. Әйе, кеше һөйөүе — ябай түгел. Шуғалыр ҙа:

**Һағыш ауы сырмап алды.**
**Тыпырсыма — ҡотолоу юҡ!**
**Ғәрлегемә сәсәй-сәсәй,**
**Ҡабатлайым «Отолоу юҡ**
**Миңә һинән!»**
**Ауҙы йыртты**
**Ғорурлығым — үткер**
**бысаҡ.**
**Әлегерһең шундай ауға,**
**Мин ышанам, һин дә бер**
**саҡ! —**

ти шағирә. Ғәжәп камил шиғыр! Бындай камиллыҡ шәхес сифаттарынан килә, ә ҡәләм тирбәтә белеү оҫталығынан ғына түгел.

Иғтибар итегеҙ, ниндәй өлгөргәнлек, етлеккәнлек сағыла уның донъяға ҡарашында, хистәр хаталанмай, йөрәк алданмай! «Ҡарайһым бар әле бер мәл тыуыр баламдың күҙенә, ярайһым бар әле мыҡыҡ ҡәйнәмдең дә һүҙенә, шул уйҙарҙан ғына тотҡарланып ҡалам ҡай саҡ, тамуҡтарға юҡһа төртөп йығыр аҡыл һай саҡ».

Тәнзиләнең беренсе ҡульяҙмаһын поэзия секцияһында ҡарағанда, мин йәш ҡәләмдәшемде уның «Таштар» тип аталған шиғырын аңлап еткермәүем менән аптыратҡайным. «Ни өсөн яҙылды икән был шиғыр?» — тигән һүҙҙәремде хәҙер килеп кире алам. Ҡырсында йәмле таш уйнап ултырған ҡыҙҙарға ҡарап шағирә:

**«Минең дә бит сабый**
**саҡта йыйған**
**Төҫ юймаған матур**
**таштарым**
**Йөрәгемдә ята, улар**
**инде —**
**Намыҫымдың йөҙөк**
**ҡаштары»,**

— ти икән, был юлдарҙың Тәнзилә китабының төп лейтмотивы итеп ҡабул итәм.

Күреүегеҙсә, шағирәнең

## Замандаш

Хисмәт ЮЛДАШЕВ

### Балыҡ

Ағым һыуға ҡаршы
балыҡ үрләй —
Үткер ҡылыс кеүек
ялтырап,
Таш-ҡом араһына ҡаҙала ла
Кәмәш һыуҙы
бурьяҡландыра.
Күҙ эйәрмәҫ тиҙлек,
тәҙлек менән,
Айырмайса ҡара, аҡты ла,
Ул ҡайҙалыр ҡапыл юҡ
була ла
Ҡайҙандыр ул уҡтай атыла.
Бәрелеп-бәрелеп таштар
араһында
Алтын тәңкәләрен
ҡалдыра...
Тын етмәҫлек тәрәнлеккә
үтеп,
Ярһыу һыуһындарын
ҡандыра.

Йомабикә АҠЪЮЛОВА

### Күбәләк

«Кешенең йәне, үҙе үлгәс, бөрөгә, айыуға йәки бүтән йәнлеккә күсә. Әммә улар ҙа үлә. Унан кеше йәне ҡош-ҡортта йәшәй. Шунан бөжәкәсәйгә барып, ул күбәләк хәленә генә ҡала. Күбәләк ҡиәфәтендәге бер йыл ғүмере уға ҡот осҡос оҙон, ғазаплы тойола. Ул, түҙмәй, утҡа ташлана». (Боронғо әкиәттән).

Утҡа ташланған күбәләк,
Һин ысын әҙәм йәнеме?
Үткәнең — кеше ғүмере,
Бәхете, тормош йәмеме?
Ошо бер мәл генә ғүмер
Һиңә ғазаплы, оҙонмо?
Ҡанаттарыңды өтөр ут
Һине ҡотҡарыр йондоҙмо?
Күбәләктең был яҙмышы —
Намыҫы әллә кешенең?
Әллә инде ғәрләнеүе,
Күбәләк, һиңә күсеүме?..
Хыялыңдан баш тартҡан
йән,
Әрнеп элекке үҙең юҡҡа,
Тапмай йәшәүеңдә һис йәм,
Ташланырһың кеүек утҡа.

Әхмәр ҮТӘБАЕВ

# Хушлашыу

## (Фантастик хикәйә)

— Юҡ, беҙгә ҡауышырға ярамай...

— Ни өсөн?

— Ни өсөн икәнен үҙең уйлап ҡара, һин — Ер улы, мин — Йыһан ҡыҙы!

— Булһа һуң, беҙ бит бер-беребеҙҙе яратабыҙ. Һағыштан һарғайып үлербеҙ.

— Беҙ барыбер бәхетле булмаясаҡбыҙ, Азат, бергә йәшәүгә ҡарағанда, һарғайып үлеүебеҙ хәйерлерәк...

— Тимәк, һин мине яратмайһың, Эри, ғашиҡтар ҡауышһалар ғына бәхетле була, һине юғалтһам, әрнеүемдән ер ярыласаҡ, йылғалар ҡороясаҡ, яҡты донъя һүнеп ҡаласаҡ... Халҡымда ҡыҙ урлау тигән йола бар. Һине мин барыбер ҙә урлап Ергә алып ҡайтасаҡмын. Йондоҙҙар сеңләһә-сеңләһен, һин минең кәләшем булырға тейешһең. Беҙ әгәр ҙә ҡушылмаһаҡ, барыбер Ер менән Йыһан, йәғни һин йәшәгән планета ҡауышасаҡ.

— Ай-һай, Азат, һәләкәт беҙҙең ҡауышыуҙа...

— Беҙҙең ҡауышыуҙа?...

— ... Һәләкәт?.. Мөхәббәттең һәләкәткә алып килгәне бармы һуң? Сәбәбен аңлат!

— Азат, мин дә һине Йыһандан артыҡ яратам, шигең ҡалмаһын. Тик... тик беҙгә бергә булырға ярамай. Теләһәң, һиңә олатайым һөйләгән хикәйәтте һөйләйем, тыңла...

— Беҙҙең эраға тиклем мин йәшәгән планетала юғары цивилизация булған. Бөтә галактиканың тереклек итеү тарихында улар иң юғары камиллыҡҡа — аҡыл һәм тойғо тулы камиллығына — гармонияға өлгәшкән. Бының менән улар үҙҙәренең күңелдәрендәге яуызлыҡты һәм кире сифаттарҙы еңә алған. Бәлки, беҙҙең даһиҙарыбыҙ хыялланған аҡ болоттар артындағы зәңгәр хыялдар иле — коммунизм, шул беҙҙәге тормош булғандыр, кем белә?

Аҡыл менән тойғоноң килешеүе ул ваҡытта йәшәгән кешеләр араһындағы мөнәсәбәттә лә сағылған: улар бик татыу йәшәгән, бер-береһен йәберләмәгәндәр, ҡыйырһытмағандар. Ҡыҫҡаса әйткәндә, Кешелеклелек сәскә атҡан. Сәскә атып ҡына ҡалмаған, кеше галактикала планета-ара мөнәсәбәттәргә лә үҙенең тажын йәйгән. Аҡыл менән тойғоноң татыулығы бөтә кешене изгелеккә өндәгән, шуға ла ундағы тормош бөтә йәһәттән дә илаһиға әйләнгән. Планетаға — Илаһиә исеме биргәндәр. Тәбиғәт тураһында ла әйтеп тораһы ла түгел, ул — матурлыҡ бишеге, гүзәллек сәңгелдәге.

Шулай итеп, Илаһиә галактикала бөтә йәһәттән дә бүтәндәргә өлгө булған.

Ләкин тормош оҙаҡҡа һуҙылмаған. Илаһиәлә камиллыҡ емерелгән, донъя харабаға әйләнгән. Шуныһы үкенесле, быларҙың барыһына ла мөхәббәт ғәйепле булған. Кешеләр күңелендәге иң бөйөк тойғо нисек йәшәйештең башына еткән һуң?

Ғалимдар галактика тормошон өйрәнгәндә, үҙҙәре кеүек үк кешеләр йәшәгән камил планета аса. Әлбиттә, ундағы кешеләр игеҙәк йәндәштәрен йылы ҡабул итә, һый-хөрмәт күрһәтә. Шул саҡта минең төйәгемдән ҡунаҡҡа барған егет бер һылыуға ғашиҡ була. Ҡыҙ ҙа егеткә ҡарата үҙенең битараф булмауын белдерә. Һөҙөмтәлә күңелдәр араһындағы был һөйөү ике планетаны ҡоҙалаштыра. Һуңынан туй мәшәҡәттәре башлана. Туйға килгән йәш ҡоҙалар шуға лә иғтибар итә: күршеләренең ҡыҙҙары үҙҙәренекенән һылыуыраҡ икән. Хәйер, күрше тауығы ҡаҙҙай, күрше ҡатыны ҡыҙҙай, тиҙәрме әле һеҙҙә? Китә шунан планета-ара туйҙар, улар араһында көн һайын тиерлек яусылар юлы өҙөлмәгән. Ана шулай ҡыҙ алмашып, ғөрөф-ғәҙәт бүлешеп, ике планета мәңгелеккә ҡоҙалашҡан. Туйҙарҙан бөтә ғәләм яңғырап торған, быуаттар үткән...

Ул туйҙар нисек кенә күңелле бармаһын, күршеләрҙән тәүге тапҡыр кәләш алып ҡайтҡан егеттең бишенсе ейәне туйға барған быуатта ике планетаның да иң киткес хозур тәбиғәте күҙгә күренеп ҡырыла башлаған. Быға тиклем шаулап үткән туйҙар ҙа ҡоҙаларҙың ниғәҙлашыуы менән тамамланған. Килгән ҡоҙаларҙың йәше, кейәү егет түгеле, бөтә халыҡ алдында тотҡан да кәләш ҡыҙҙы үпкән. Шунан аҙаҡ туй ике планетаның дошманлашыуы менән тамамланған.

Ике төбәктә лә тәүҙә үләндәр ҡороған, йылғалар һайыҡҡан, тауҙар сүккән, һауа бысранған, тереклек үлем алды — агония тойғоһо менән иңрәгән. Кешеләр аптырашта ҡалған. Ике планетаны ла һәләкәткә этәргән кире көс нимәлә? Өҫтәүенә, уларҙың күңелендә быға тиклем булмаған кире сифаттар пәйҙә булған, кешеләр араһында аңлайышһыҙ мөнәсәбәттәр барлыҡҡа килгән: улар, төркөмдәргә бүленеп, бер-береһенә ҡаршы һуғыша башлаған. Планета аҡһаҡалдары һәләкәттең сәбәптәрен асыҡлай алмайынса аҡылдан яҙған...

Ахыр килеп, тәбиғәт тотошлайы менән юҡҡа сыҡҡан, климаттың йылыныуы, ҡайнар ғаҙдар һәм ҡара төтөндәрҙең таралыуы ике планетаның да төньяғында урынлашҡан боҙло океандарҙы иреткән, уларҙы һыу ҡаплаған, йәшәү һыу аҫтында һүнеп ҡалған...

**Һорау:** Эри, ниңә кәрәк булды был хикәйәт? Мөхәббәттең планеталарға һәләкәт алып килеүе сәбәптәрен бер ҙә күрмәйемсе? Ә икенсе тигәнең ниндәй планета һуң?

**Яуап:** Беҙгә йәшәү кире ҡайтҡас, ғалимдарыбыҙ һәләкәттең сәбәптәрен асыҡланы. Дөрөҫ әйтһәң, тәү ҡарауға мөхәббәттең тура-нан-тура бында ғәйебе юҡ һымаҡ. Төптәнерәк уйлаһаң, бының киреһен аңлау йәнде сирҡандыра. Бөтә ғәйеп — ике төбәктең ҡоҙалашыуынан тыуған балаларҙа. Планеталарҙағы тормош ни тиклем генә алға китмәһен, улар ҡоҙалашҡан саҡта ана шул тыуасаҡ балаларҙы иҫәпкә алмаған. Ике планетаның, ике төрлө халыҡтың ҡанынан яралған кешеләр ике урталыҡта тороп ҡалған, йәғни планеталарҙың икеһен дә үҙҙәренең тыуған иленә һанамаған. Тыуған ер, тыуған ил тойғоһо улар күңелендә бик-бик көслө булмаған. Улар ҡайҙа ерегергә белмәгән. Ҡан тартһа, йән тартмаған, йән тартһа, ҡан «киреләнгән». Килен булып төшкән ҡыҙ менән уның тыуасаҡ балаһына килмешәк ҡаны ла ҡатышҡан. Йылдар үткән һайын кеше күңеле менән тыуған ер, тәбиғәт араһындағы бәйләнеш ептәре өҙөлгән. Ҡалғаның ағы аңлашылалыр, тәбиғәттең юҡҡа сығыуы кешеләр күңелендә кире сифаттарҙы барлыҡҡа килтергән. Әлбиттә, әгәр ҙә алдан белгән булһалар, улар был һәләкәткә юл ҡуймаҫ ине. Ә икенсе — ул һин һораған планета — Ер...

### ЭПИЛОГ

**Улар өнһеҙ генә хушлашты. Дөрөҫөрәге, Азаттың аҡылдан яҙыуын күреп, Эри телһеҙ ҡалғайны.**

# ҺУҠМАҠ НИ ӘЙТӘ?

«Шиғырҙарым, минән тыуһалар ҙа, миңә әсәй булып ҡалалар» тип уйланмай, Һуҡмаҡтан атлар юл ҡурҡыта ла, мауыҡтыра ла лирик героиняны. Иң мөһиме — ул үҙ аҙымдарына әхләҡи баһа бирергә һәләтле. «Әллә ниндәй һағыш алып килде һиңә булған сәйер һөйөүем — дегәнәктәр йәйеү түшәк итеп, аҫтыҡ өсөн таштар өйөүем», — ти автор «Сәйер һөйөү» исемле шиғырында. Был сәйерлек уны «бар йыһандан ерҙән тартынам» тип әйтергә мәжбүр итә икән, йәйһә «был тынлыҡтың сәйәр моңо хәтерләтте үткән төндең ҡыуаныстан бигерәк шомон» тигән юлдарҙы ҡағыҙға төшөртә икән, мин был шиғырҙар артында камил (гармониялы) шәхес торғанын күрәм. Мөхәббәт тигән изге хис шағирә өсөн — «бәркәт менән болан ҡаушырлыҡ мөғжизә», шул ваҡытта — «аяҡ аҫтарында сырт-сырт килгән боҙ хыял» ғына нәфрәт менән рәхмәт хистәренең ҡапма-ҡаршылыҡлы, ғазаплы ҡушылмаһы, бәхет менән фажиғәнең бергә үрелгән драматик туҡымаһы. Эйе, кеше һөйөүе — ябай түгел. Шуға лыр ҙа:

**Һағыш ауы сырмап алды,**
**Тыпырсына—ҡотолоу юҡ!**
**Ғәрлегемә сәсәй-сәсәй,**
**Ҡабатлайым «Ҡотолоу юҡ**
**Миңә һинән!»**
**Ауҙы йыртты**
**Ғорурлығым — үткер**
**бысаҡ.**

**Әләгерһең шундай ауға,**
**Мин ышанам, һин дә бер**
**саҡ! —**

ти шағирә. Ғәжәп камил шиғыр! Бындай камиллыҡ шәхес сифаттарынан килә, ә ҡәләм тирбәтә белеү оҫталығынан ғына түгел.

Иғтибар итегеҙ, ниндәй өлгөргәнлек, етлеккәнлек сағыла уның донъяға ҡарашында, хистәр хаталанмай, йөрәк алданмай! «Ҡарайһым бар әле бер мәл тыуыр баламдың күҙенә, ярайһым бар әле мыжыҡ ҡайнамдең дә һүҙенә, шул уйҙарҙан ғына тотҡарланып ҡалам ҡай саҡ, тамуҡтарға юҡһа төртөп йығыр аҡыл һай саҡ».

Тәнзиләнең беренсе ҡульяҙмаһын поэзия секцияһында ҡарағанда, мин йәш ҡәләмдәшемдә уның «Таштар» тип аталған шиғырын аңлап еткермәүем менән аптырат ҡайным. «Ни өсөн яҙылды икән был шиғыр?» — тигән һүҙҙәремде хәҙер килеп кире алам. Ҡырсында йөмле таш уйнап ултырған ҡыҙҙарға ҡарап шағирә:

**«Минең дә бит сабый**
**саҡта йыйған**
**Төҫ юймаған матур**
**таштарым**
**Йөрәгемдә ята, улар**
**инде —**
**Намыҫымдың йөҙөк**
**ҡаштары»,**

—ти икән, был юлдарҙың Тәнзилә китабының төп лейтмотивы итеп ҡабул итәм.

Күреүегеҙсә, шағирәнең был китаптағы стиле ҡытыршы ғына. Әммә хәүефләнергә урын юҡтыр. Шималыҡ Тәнзиләгә ят сифат булып ҡалһа ла, ҡурҡыныс юҡ. Сөнки шиғри стиль, форма — улар үҙмаҡсат түгел бит. Йөкмәтке нисек талап итә, шулай ҡора шағирә шиғырҙарын. Иң мөһиме — образлы эстәлектең йәнде арбап ҡуйыуы. Бөрйән иленең тау-урманлы һуҡмаҡтары буйлап шиғриәт иленә ғәрсел, ғорур, намыҫлы яңы талант килде.

Тәнзилә Дәүләтбирҙина Башҡортостан китап нәшриәтенә икенсе китабын әҙерләп тапшырҙы. Башҡорт дәүләт университетының филология факультетын тамамлағандан һуң, баш ҡалабыҙҙың башҡорт йәштәренә бик үк йылы булмаған һуҡмаҡтарын ул да үтте, йәғни фатирһыҙлыҡ тигән дөйөм бәләбеҙҙең ҡоро һүҙ генә түгел икәнлеген үҙ елкәһендә татыны. Бөгөнгө көндә ул ир ҡатыны, бала әсәһе. Ауылда ул үҫтерә. Ҡатмарлы тормош һуҡмаҡтары уның шиғри яҙмышына тағы ла яңылыҡтар, төҙәтмәләр индерер әле, насип иткән бөтә ҡәртәләрҙән үткәрер, табыштар һәм юғалтыуҙар, илһам сәғәттәре һәм күңел ҡырылыуҙары алып килер. Барыһы ла алда. Юл башында өлкәндәрҙән фатиха ишетке килеү— тәбиғи теләк. Ундай фатихалар төрлө быуын әҙиптәре башына төштө. Тәнзиләләр быуыны уңды, буғай. Өҫтәүенә, бына уларҙың үҙ матбуғаты донъя күрҙе. Маҡтау һүҙҙәренән генә торған тәнҡит буламы, тип ғәйепкә алмағыҙ, йәш дуҫтар. Минең үҙемә ҡалһа, «атты сыбыртҡы менән ҡыума, һоло менән ҡыу», тигән мәҡәл яҡыныраҡ. Ә хәҙер, әйҙәгеҙ, хәйерле сәғәттә яңы әҫәрҙәр уҡыйыҡ.

Таңһылыу ҠАРАМЫШЕВА.

---

**Айһылыу ҒАРИФУЛЛИНА**

* * *

Ҡаймаҡ-болоттарҙы
таҫҡай һалып,
Мин май итеп яҙам ҡояшты
Зәңгәр күк-батмусҡа һалып
бирәм —
Ҡабул итсе минең
һый-ашты.

Йондоҙ-сәскәләрҙе таңдыр
утта —
Шәфәҡтә мин алдым
һарғайтып.
Етегәнем менән һоҫоп
бирһәм,
Алмай түҙерһең һуң
ҡалайтып?

Ҡыйғас айым — ярты
алтын балдаҡ.
Таба алһаң әгәр яртыһын,
Аҡ томандай, туй күлдәге
кейеп,
Юлдарыңа сығып
баҫырмын.

---

**Салауат ӘБҮЗӘРОВ**

* * *

Ағастарым — ерем
керпектәре.
Ерем күҙе — зәңгәр
күлдәрем.
Ҡырма, кеше, керпектәрҙе,
юҡһа
Нуры һүнер ошо күҙҙәрҙең.

* * *

Һөй илеңде, һөй һин үҙ
телеңде:
Яңғыҙ сәскә ерҙе биҙәмәҫ.
Ел тирмәне елһеҙ
әйләнмәй бит,
Ил тирмәне телһеҙ әйләнмәҫ.

* * *

Эй ҡарт йыуан —
йыйырсыҡлы инәм,
Йәшел шәлен һалып иңенә,
Тамыр аяҡтарын бөкләп
алып,
Әкиәтен һөйләй бит миңә...

---

**Рәмил ДӘҮЛӘТҠОЛОВ**

*Килен*

Башҡортостаным — илем
Яҙалмай бер ҙә килен.
Гүйә мыжыҡ ҡайнаһена
Хеҙмәт итеүсе килен.
Баш күтәрмәй хеҙмәт
итеү —
Киленгә яҙған яҙмыш.
Инәйемдең үткәненән
Ул яҙмыш миңә таныш.

Беләм, әүәл был йоланың
Ҡануны булған ҡаты:
Ауыҙ асып һүҙ әйтергә
Булмаған уның хаҡы.
Ауыҙ асып һүҙ әйталмай,
Аҙмы йәшәнең, илем.

Шып-шым ғына йөрөй
торғас,
Юғала яҙҙы телең.
Үткәнеңдә байҡаным да,
Башҡортостаным, илем,
Һинең дә бит бар
булмышың
Бер килен кеүек тиңем.

---

**Рәйес ТҮЛӘКОВ**

* * *

Сәсрәп китте әллә ысыҡ,
Әллә түл, әллә һүле?
Тулышҡан бөрөнө ярҙы
Шәфҡәтле япраҡ еле.

Ярылды, шундай хуш еҫле,
Сабыйҙың сәсе төҫлө.
Шиңеү, кибеү түгел, хатта
Ҡуйырмаҫ кеүек төҫө.

Шәмәрган булды, яуында ,
Бер тамсы һирпелһә лә.
Эй, келгән булды, янында
Күбәләк елпенһә лә.

Йәш тамен белмәй,
йәш тәнен
Ҡырауҙар өтәсәген.
Ел-яуыһыҙ ялы менән
Бер ялмап үтәсәген,
Өҙөлөп төшәсәген.
Илгәҙәмә, ыуыҙ япраҡ,
Шашынма, тимен, туҙып.
Донъя һинең өсөн түгел,
Һин донъя өсөн тыуҙың.

---

**Ниғәз МӘҺӘҘИЕВ**

* * *

Көмөш ситлек —
күкрәгемдә астым.
Осоп сыҡты йөрәк —
һандуғас.
Йәшлек ҡыуаҡтары
саҡырғандыр,
Ҡуңыр талын — һине
таныған.

Эй талпынды, эй һайраны
йөрәк,
Ҡаршы иҫкән елдән
сайҡалып.
Ҡошһоҙ ҡалған урман —
— мин дә шул саҡ
Ҡарап торҙом һейөнөп,
таң ҡалып.
Ҡабатланмай торған тәүге
йырын
Бары һиңә, һиңә арнаны.
Тел шартлатып тыңлап
ҡараһа ла,
Яуап моңон ала алманы.

...Шымып ҡына аҙаҡ бер
талпынды,
Ҡыуаҡтарҙы байҡап
йөрәгем.
Һәм әйләнеп ҡайтты...
Йөрәккәйем!
Һағындымы ситлек-тойәген?!

Суҡышҡайы ҡанат
аҫтарында,
Киләсәктә йырсым ни
теләр?
Их йөрәгем — көмөш
ситлегендә!
Асыштарын алып
киттеләр...

---

**Ғәбиҙулла ЗАРИПОВ**

*Һандуғас*

Матурлыҡтың кесе ҡайҙа,
Ҡайҙа икән сихыры?
Ниңә икән ғүмер буйы,
Мәңге тора саҡырып?

Һандуғастың һайрауы ла
Кисенме, йә бик иртә.
Ялҡытмай ул һис ҡасан да,
Кешене бит тилертә.

Эс-бауырҙы эҙә-эҙә...
Күпме баҡма, үрелмә,
Бик бәләкәй оло йырсы
Күҙгә үҙе күренмәй.

Хайран ҡалып, вайран
ҡалып
Һандуғасты тыңлайһың.
Күңел күҙең менән күреп
Бер нәмәне аңлайһың:

Өйрәнәһе бар ҡошсоҡтан,
Алтын булһа ла һүҙең.
Йырың хужа булған ерҙә
Күренмәй ҙә ҡал үҙең.

Һинең хаҡта бүтән һейләр,
Киләсәк тә бик кәтер.
Һандуғасты ерҙә кем һуң,
Был — тартайҙыр, тип
әйтер.

---

**Тамара ИСКӘНДӘРОВА**

* * *

Һаман еҫкә, юғарыға
ынтылғанда
Ҡарағайҙар, теҙелешеп төҙ
сафтарға,
Бер ҡарт имән,
боҙоп бөтә күренеште,
Ирәбәйеп тарбайған бар
тарафтарға.
Бар булмышы —
үҙһүҙлелек,
Самаһыҙлыҡ.
Ботаҡтары, олоно ла —
кәкере-бөкөрө.
Барса ағас тәртип һаҡлап
үҫкән ерҙә
Ҡағиҙәгә ҡарай һымаҡ ул
төкөрөп.
Ботаҡтары — берсә йәшен
һыҙығылай,
Бөрғөләнгән, берсә йылан
ырғығандай.
Берсә улар туҙған
дауыл-өйөрмәләй,
Берсә тынмаҫ шағир уйы
урғылғандай.

---

# ...андаш

## ...лашыу

**(...ик хикәйә)**

**Өхмәр ҮТӘБАЕВ**

Шулай итеп, Илаһиә галактикала бөтә ҡәһәттән дә бүтәндәргә өлгө булған.

Ләкин тормош оҙаҡҡа һуҙылмаған. Илаһиәлә камиллыҡ емерелгән, донъя харабаға әйләнгән. Шуныһы үкенесле, быларҙың барыһына ла мөхәббәт ғәйепле булған. Кешеләр күңелендәге иң бөйөк тойғо нисек йәшәйешетең башына еткән һуң?

Ғалимдар галактика тормошон өйрәнгәндә, үҙҙәре кеүек үк кешеләр йәшәгән камил планета аса. Әлбиттә, ундағы кешеләр игеҙәк йәндәштәрен йылы ҡабул итә, һый-хөрмәт күрһәтә. Шул саҡта минең төйәгемдән ҡунаҡҡа барған егет бер һылыуға ғашиҡ була. Ҡыҙ ҙа егеткә ҡарата үҙенең битараф булмауын белдерә. Һөҙөмтәлә күңелдәр араһындағы был һөйөү ике планетаны ҡоҙалаштыра. Һуңынан туй мәшәҡәттәре башлана. Туйға килгән йәш ҡоҙалар шуға ла иғтибар итә: күршеләренең ҡыҙҙары үҙҙәренекенән һылыуыраҡ икән. Хәйер, күрше тауығы ҡаҙҙай, күрше ҡатыны ҡыҙҙай, тиҙәрме әле һеҙҙә? Китә шунан планета-ара туйҙар, улар араһында көн һайын тиерлек яусылар юлы өҙәлмәгән. Ана шулай ҡыҙ алмашып, ғөрөф-ғәҙәт бүлешеп, ике планета моңһеләккә ҡоҙалашҡан. Туйҙарҙан бөтә ғәләм яңғырап торған, быуаттар үткән...

Ул туйҙар нисек кенә күңелле бармаһын, күршеләрҙән тәүге тапҡыр кәләш алып ҡайтҡан егеттең бишенсе ейәне туйға барған быуатта ике планетаның да иң киткес хозур тәбиғәте күҙгә күренеп ҡырыла башлаған. Быға тиклем шаулап үткән туйҙар ҙа ҡоҙаларҙың нигәзләшеүы менән тамамланған. Килгән ҡоҙаларҙың йәше, кейәү егет түгеле, бөтә халыҡ алдында тотҡан да кәләш ҡыҙҙы үпкән. Шунан аҙаҡ туй ике планетаның дошманлашыуы менән тамамланған.

Ике төбәктә лә тәүҙә үләндәр ҡороған, йылғалар һайыҡҡан, тауҙар һыуҙан, һауа бысранған, тереклек үлем алды — агония тойғоһо менән иҙрәгән. Кешеләр аптырашта ҡалған. Ике планетаны ла һәләкәткә этәргән кире көс нимәлә? Өҫтәүенә, уларҙың күңелендә быға тиклем булмаған кире сифаттар пәйҙә булған, кешеләр араһында аңлайышһыҙ мөнәсәбәттәр барлыҡҡа килгән: улар, төркөмдәргә бүленеп, бер-береһенә ҡаршы һуғыша башлаған. Планета аҡһаҡалдары һәләкәттең сәбәптәрен асыҡлай алмайынса аҡылдан яҙған...

Ахыр килеп, тәбиғәт тотошлайы менән юҡҡа сыҡҡан, климаттың йылыныуы, ҡайнар газдар һәм ҡара төтөндәрҙең таралыуы ике планетаның да төньяғында урынлашҡан боҙло океандарҙы иреткән, уларҙы һыу ҡаплаған, йәшәү һыу аҫтында һүнеп ҡалған...

**Һорау:** Эрн, ниңә кәрәк булды әле был хикәйәт? Мөхәббәттең планеталарға һәләкәт алып килеүе сәбәптәрен бер ҙә күрмәйемсе? Ә икенсе тигәнең ниндәй планета һуң?

**Яуап:** Беҙгә йәшәү кире ҡайтҡас, ғалимдарыбыҙ һәләкәттең сәбәптәрен асыҡланы. Дөрөҫ әйтәһең, тәү ҡарауға мөхәббәттең туранан-тура бында ғәйебе юҡ һымаҡ. Төптәнерәк уйлаһаң, бының кирәһен аңлау йәнде сирҡандыра. Бөтә ғәйеп — ике төбәктең ҡоҙалашыуынан тыуған балаларҙа. Планеталарҙағы тормош ни тиклем генә алға китмәһен, улар ҡоҙалашҡан саҡта ана шул тыуасаҡ балаларҙы иҫәпкә алмаған. Ике планетаның, ике төрлө халыҡтың ҡанынан яралған кешеләр ике урталыҡта тороп ҡалған, йәғни планеталарҙың икеһен дә үҙҙәренең тыуған иленә һанамаған. Тыуған ер, тыуған ил тойғоһо улар күңелендә бик-бик көслө булмаған. Улар ҡайҙа ерегергә белмәгән. Ҡан тартһа, йән тартмаған, йән тартһа, ҡан «киреләнгән». Килен булып төшкән ҡыҙ менән уның тыуасаҡ балаһына килмешәк ҡаны ла ҡатышҡан. Йылдар үткән һайын кеше күңеле менән тыуған ер, тәбиғәт араһындағы бәйләнеш ептәре өҙөлгән. Ҡалған яғы аңлашылалыр, тәбиғәттең юҡҡа сығыуы кеше күңелендә кире сифаттарҙы барлыҡҡа килтергән. Әлбиттә, әгәр ҙә алдан белгән булһалар, улар был һәләкәткә юл ҡуймаҫ ине. Ә инде һин һораған планета — ул Ер...

**ЭПИЛОГ**

Улар өнһеҙ генә хушлашты, Дөрөҫөргә, Азаттың аҡылдан яҙыуын күреп, Эрн телһеҙ ҡалғайны.




# СТУДЕНТ КӨНДӘЛЕКТӘРЕ

*Рубриканы Таңһылыу ҠАРАМЫШЕВА алып бара*

(Дауамы. Башы 1—2-се һандарҙа).

«Бабич сатирала Туҡайҙан ҡала икенсе сатирик. Ләкин Туҡайға ҡарағанда күпкә көслөрәк сатирик» (76-сы бит).

«Хәҙер инде үҙенең бөтә тәбиғәте менән шат, мәҙәксел Бабичтың ғүмеренең таңынан ҡояшы батҡансы булған эҙләнеү, тура юл, хәҡиҡәт таба алмау һәм ризаһыҙлыҡ фажиғәһенең тамырын билдәләргә кәрәк. Бабич ни өсөн ҡиблаһын бик йыш алыштырһа ла дөрөҫ юл таба алманы?» Бының «нигеҙе, Бабичтың «Ғалиә»-ләге эске хыялый тормошо менән тышҡы иҡтисади тормошо араһындағы ҡушылмай торған иҗтимағи соҡорҙа».

Бабич Февраль революцияһын үҙенең идеяларын конкретлаштырырға юл, әзмин таба алмайынса, аптыраған хәлдә ҡаршылай.

**4 ноябрь, ял.** Ленин китапханаһы. С. Ҡудаш «Ш. Бабичтың ижад юлдары» (дауамы).

Бабич Февраль революцияһын уҡыусы булып Троицкиҙа ҡаршылай. 1917 йылдың 13 мартында ул С. Ҡудашҡа былай яҙа:

«Ҡудаш! Малай, бер тинлек тә баш эшләмәй. Иҫерҙем, иҫерек мин, мәңге иҫерек. Әлмисаҡтан уҡ берҙе төшөрәп килгән иҫерек мин. Эйе, иҫерек булмағанда ла иҫерерһең, небось. Уйынмы ни һиңә! Распутиндар ҡулынан ысҡынған мәмләкәттең бер балаһы, бер диуанаһы, бер хөррийәт һөйгән, азатлыҡ теләгән ситлектәге меҫкен ҡоштоң балаһы бул да иҫермә!.. Иҫерерһең, небось... Мин иҫерек хәҙер, бигәйбә, мәғзүр... Мөфтиҙең (провактор Сафа мөфти инде) күрәһең бирҙегеҙме? Шәп булған, йәшәһен, урра... Хөрриәт, урра...!»

Азат ҡулыңды ҡыҫып,
Шишә.»

Революциянан һуң беренсе «Йәшәһен эшселәр!» шиғыры Троицкиҙа «Хөр милләт» газетаһында баҫылып сыға. Был Бабичтың алға аҙымы. Бынан һуң ул Өфөгә күсеп килеп, «Ирек» газетаһы тирәһенә ойошҡан татар һул революционерҙарына баш ҡуша. Был газетала уның «Утрау», «Байҙарға», «Мәртәт сациалистар» һәм «Афарин» шиғырҙары баҫылып сыға. «Афарин»да Бабич айныя башлай. Уның башҡорт милли автономистарына барып ҡушылыуы, мөхите, тәрбиәһе биргән идеалына ирешеүе, үҙе юллаған азатлыҡҡа сығыу юлында көрәшкә атлаған беренсе аҙымы була.

### БАБИЧ — АХИРӘТ МИНИСТРЫ

1917 йылдың йәйендә Ырымбурға күсеп, «Ҡармаҡ» журналында секретарь булып эшләй башлай. Ләкин ул бында журнал нәшире Мәхмүт Мәржәни менән таныша алмай. Иҫенсенән, Бабичты башында Манатов, Зәки Вәлиди кеүек мәғлүм пантюркистар, муллалар торған башҡорт хәрәкәте үҙенә тарта. Ул был хәрәкәткә йөтөлөп китә. Эҙләгәнен таба Бабич. Бабич хәҙер инде ябай шағир ғына түгел, ә «ил хакимы» булып активлаша. Ғөмүми башҡорт съезы тарафынан мәркәз хөкүмәттең секретары булып һайлана. Бабич үҙенең 1917 йылдың 23 октябрендә С. Ҡудашҡа яҙған хатында үҙенең тормошо, күпме жалованье алыуы, уны нисек тотоноуы һәм башҡаларҙы яҙып килә-килә лә былай тип тамамлай:

«Хәҙер абзаң «Ҡармаҡ» мәмләкәтендә генә түгел, «башҡорт ханлығында ла министр, бар уның менән шаяр хәҙер... «Хат яҙмайһың», тип һүгенәһегеҙ, төкөрәм!.. Уға ваҡыт бар ти бында... Министрлыҡты беләһең бит, арҡа ҡашырға ла ваҡыт юҡ... «Хаким унан кемсә рәхәт уламаз, рәхәт улса рәхәт ил уламаз» тиҙәр. Хуш. Хат яҙ.

Башҡорт хөкүмәтенең ахирәт министры: Ш. Бабич». (Хаким булған кеше рәхәт тора алмаҫ, хаким үҙе рәхәт торһа, ил рәхәт тора алмаҫ — **Р. Ғ.**).

Был ваҡытта Октябрь социалистик революцияһы, Ваҡытлы хөкүмәтте ҡолатып, большевиктар власты үҙ ҡулына ала. Башҡортостандың яртыһы — Дутов шауҡымы аҫтында, яртыһы — Совет яғында. Хәҙер инде Башҡорт Мәркәз Шураһы ни эшләргә, башҡорт халҡы ниндәй юл торорға тейеш? Бына шул хаҡта Башҡорт Шураһының секретары (иҫкесә 11 ноябрҙә) Бабич былай яҙа:

«Большевиктар Ваҡытлы хөкүмәтте төшөрөү менән, үҙ-ара һуғыш китте. Күп илдәр уларҙы танымай. Большевиктар бөтә ерҙә крәҫтиәнгә биреүҙе белдерә. Шул арҡала Башҡортостанда ерһеҙ халыҡтар менән һуғыш сығырға мөмкин. Хәҙер талауҙар бара. Суд, закон юҡ. Был хәл башҡорт кеүек законға баш эйеп өйрәнгән халыҡтың ҡанын ҡыҙҙыра. Бөтә халыҡ тарафынан танылған хөкүмәт юҡ. Ваҡытлы хөкүмәт Башҡортостанға һүнләп эшләргә ирек бирмәне. Был хәлдән ҡотолоу өсөн, ере, милке булған халыҡ үйы үҙ ҡайғыһын үҙе ҡарау, ерҙе, малды һаҡлауҙыр. Хәҙер икегә бүленгән Башҡортостан һуғыш аҫтында ҡалырға мөмкин. Башҡорттар бер-бере менән һуғышырға тейеш түгел. Сөнки башҡорт большевик та, меньшевик та түгел. Ул — башҡорт. Бер кем яғында ла түгел. Үҙебеҙҙең яҡта. Беҙҙең талашлы эштәребеҙ юҡ... Ике миллионлы башҡорт халҡы юҡ-бар сәйәси уйындарға ҡатнашып, уйынсыҡ булыуы мөмкин түгел. Большевиктар бөтә халыҡтарға ирек бирәләр, ләкин тәртипһеҙлек менән бирәләр. Башҡорт халҡы бындай бүлекте ҡабул итергә тейеш түгел».

«Бына ҡайҙа Бабичтың юлы! Тиҙ көндә ҡоролтай йыйып, «ханлыҡ» иғлан итергә әҙерлек алып бара».

«Уларҙың хәрәкәтенә бер яҡтан большевизм, Совет хәрәкәте яйһыҙлаһа, икенсе яҡтан — татар милли мәҙәни мохтариатсылары аяҡ сала: милләтте бүлгеләмәҫкә, мөсолман булып эш итергә, татар капиталының өҫтөнлөгөн һаҡлап ҡалырға саҡыралар. Үткер телле, янып торған милләтсе башҡортҡа әйләнгән Бабич был сығыштарға, әлбиттә, ҡарап ҡыйа ала алмай:



«Һеҙҙән түгел, башҡорт,
урыҫтан да,
Етәр инде, бик күп
ҡыҫылған.
Үҙе өсөн үҙе тырышҡанда,
Таяҡ тыҡма, булһаң
мөсолман!

Ҡушыл беҙгә
башҡорт тигән менән.
Айырылһынмы башҡорт
милкенән?
Йәшел сапан,
сәллә кейгән менән
Тәлколөгөң мәғлүм
һыртыңдан».

(«Башҡорт мохтариатына ҡаршы татарға»)

Бабич башы күккә тейеп шатлана. Башҡортостан Мохтариаты (автономияһы) иғлан ителеү, Караүанһарай алыныуы менән һәм Беренсе Башҡорт Ҡоролтайы вәкилдәренә бағышлап яҙған шиғырҙары уның шуны һөйләй. Шул ҡоролтайҙан һуң Бабич ысын мәғәнәһе менән ваҡ башҡорт «буржуа» шағирына әйләнә. Уның шиғырҙары Совет төҙөү дәүерендә башҡорт ярлыларының синфи теләктәрен томалаусы, һаташтырыусы милли араҡы була».

### БАБИЧ — КОНТРРЕВОЛЮЦИЯ АГИТАТОРЫ

1918 йылдың 5 февралендә Ырымбурҙа бөтә контрреволюция менән берлектә большевиктарға, Советҡа ҡаршы хәрәкәткә әҙерләнгән башҡорт милли хөкүмәтенең предпарламент ағзалары ҡулға алына һәм Совет нигеҙендә Башҡорт Ревкомы ойошторола. Ә башҡорт милли автономиясылары асыҡтан-асыҡ контрреволюция яғына сыға. Ырымбур атаман Дутов ғәскәрҙәре тарафынан алынғас, төрмәнән сығарылған башҡорт милли хәрәкәтенең башлыҡтары тәүҙә чехтарға һәм унан Колчакка барып һыйына. Дин, милләт, тупраҡ исеме менән башҡорт халҡының тулы азатлығы байрағы аҫтында башҡорт массаһын советҡа ҡаршы аяҡландыралар. Бабич был мәл ҡапыл шөбһәләнеп, икеләнеп ҡала. Күп уйлап тормаҫтан, милли буржуа азатлығын һаҡлау теләге менән ҡанлы фронтҡа ташланды:

**Арыҫландар үҙ ерҙәрен**
**Залимдарҙан таптатмаҫ.**
**Таптаймын тип атлаһа,**
**Башҡорт ҡаны атлатмаҫ.**
**Ил өҫтөнә сыҡҡан яу.**
**Башҡорт ҡанын**
**ҡаҡшатмаҫ.**
**Быҫраҡ табан аҫтында**
**Башҡорт намыҫы ятмаҫ!**

Почтанан

# Ғүмер юҡҡа йәшәлмәгән

**Нәзим Яҡупов иртә етем тороп ҡала, шуның өсөн 14 йәшендә үк эшләй башлай. Кушнаренко районының Ҡарасайылға ауылынан Өфөгә юллана, ә ФЗО-ны тамамлағас, моторҙар эшләү заводына килә.**

ҺУҒЫШ ҺӘМ һуғыштан һуңғы аслыҡ йылдарында малайҙар һәм ҡыҙҙар цехтарҙа байтаҡ була — күптәренең аталары яуҙа ятып ҡала, олкән ағайҙары ла тиҙ генә ҡайтмай. Шуға ла производство заданиеларын бәлиғ булмағандар башҡара. Нәзим Яҡупов бер юлы комсомол эше менән дә шөғөлләнә. 1948 йылда, Совет Армияһына хеҙмәткә китер алдынан, Өфө комсомолецтары уны большевиктар партияһына тәҡдим итә.

Яҡупов армияла хеҙмәт иткән ваҡытта ла комсомол секретары була, ә ос йыл хеҙмәт иткәндән һуң шинелен һалмай — Львовтағы хәрби-политик училищеға уҡырға инә. Офицер Яҡуповтың хеҙмәт характеристикаһында характер сифаттары күҙгәләге кеүек сағыла: «Политик эшкә һәләте бар, кешеләр менән тиҙ уртаҡ тел таба, эшлекле, баҫалҡы булараҡ, иптәштәре араһында ихтирам ҡаҙанды. Партия-политик эште оҫта ойоштора, һалдаттарҙы үҙ өлгөһөндә тәрбиәләй. Даими рәүештә үҙен камиллаштыра»... Характеристиканан Яҡуповтың коллективта абруй ҡаҙаныуы, хеҙмәткә намыҫлы ҡарауы күренеп тора. Ул һәр ваҡыт «мин» түгел, ә «беҙ» тигән принципҡа таяна. Тыныс хеҙмәт көндәрендә лә, хәрби шарттарҙа ла, ғүмере ҡыл өҫтөндә ҡалғанда ла шулай була.

Уның бөтә армия тормошо танк ғәскәрҙәре менән бәйле була: танк ротаһы командиры урынбаҫары, батальон замполиты. Нәзим ихлас күңелле һәм һиҙгер политик кәңәшсе генә түгел, ҡыйыу, тәүәккәл командир ҙа, яҡшы иптәш тә була, техниканы яҡшы белә, хәрби машиналарҙы оҫта йөрөтә.

Һуңынан — һуғыш, ауыр яраланыу, госпиталь. Күрһәткән батырлығын билдәләгән СССР Верховный Советы Президиумы Указын палаталағы иптәштәренән ишетә: үҙе карауаттан тора алмай, уҡый алмай — ике күҙе лә күрмәй.

Врачтар шулай ҙа бер күҙен ҡотҡарып алып ҡала, ләкин 28 йәшлек офицерға, күкрәгендә Советтар Союзы Геройы йондоҙо балҡыһа ла, артабанғы хәрби хеҙмәт тураһында хыялланырға ла тура килмәй.

Тормошто яңынан башларға тура килә: ҡасандыр ФЗО-ла алған белеме хәҙерге тормошта бер нимәгә лә ярамай. Хәрби офицер Одесса университетының беренсе курсына уҡырға инә: бында бөтә донъяға танылған окулист Филатовтың клиникаһы булған өсөн, Одессаны һайлай. Яҡуповтың бер күҙен аса алһалар ҙа, уларҙың ярҙамы һәр саҡ кәрәк була.

Студент Яҡуповтың хәстәрлектәре һәм мәшәҡәттәре етерлек була — курс парторгы, университет парткомы ағзаһы. Өҫтәүенә, бер нисә фәнни түңәрәктә эшләргә өлгөрә. Тиҙҙән аспирантураға инә.

1965 йылда Нәзим Яҡупов «Бөйөк Октябрь социалистик революцияһын әҙерләү һәм уҙғарыу осоронда Одесса хәрби округы һалдаттарының ышаныусын яҡлау өсөн большевиктарҙың көрәше» тигән темаға кандидатлыҡ диссертацияһын яҡлай.

Ижади эҙләнеүен дауам итеп, ул докторлыҡ диссертацияһын яҡлай: «Бөйөк Октябрь социалистик революцияһын әҙерләү һәм уҙғарыу осоронда фронт эргәһендәге хәрби округ ғәскәрҙәренең ышаныусын яулауҙа большевиктар партияһының көрәше». Ике диссертацияһын да университеттың ғалимдар советы айырым монография итеп баҫтырып сығарырға тәҡдим итә. Тарих фәндәре докторы, профессор Яҡупов 60 йәше тулыуға барыһы ике йөҙгә яҡын ғилми хеҙмәт, шул иҫәптән революция һәм граждандар һуғышы осоронда Коммунистар партияһының идеологик эшмәкәрлегенә арналған тиҫтәләгән китап баҫтырып сығара. Яҡташыбыҙ, Украин ССР-ының атҡаҙанған фән эшмәкәренең ғилми хеҙмәттәре сит ил ғалимдары араһында ла киң танылыу яулаңы. Ғалимдың уҡыусылары ла күп: ул тарихи фәндәр буйынса махсуслаштырылған совет председателе, бында 150-нән ашыу кеше диссертация яҡлаған. Өҫтәүенә, Яҡупов — «Белем» йәмғиәте лекторы һәм партия Өлкә Комитетының штаттан тыш лекторы, урындағы Совет депутаты, партияның XXVII съезы делегаты... Уның хәстәрлектәр, ҡыҙыҡһыныуҙар киңлеге иксеҙ-сикһеҙ. Тик бына һаулығы тыуған ерендә, Башҡортостанда, йәшәргә мөмкинлек бирмәй. Шуға ла беҙгә, уның яҡташтарына, Одессаға ҡунаҡҡа йөрөргә тура килә. Башҡортостанда һуңғы йылдарҙа булған үҙгәрештәр тураһында һөйләйбеҙ, уның ижади уй-фекерҙәрен тыңлайбыҙ. Әйткәндәй, Нәзим Мөхәмәдҙә улының уй-ниәттәре һәр саҡ тормошҡа аша.

Р. ГӘРӘЕВ,
республика китапханаһы директоры урынбаҫары.

## Иғтибар ит!

### БАШҠОРТ АССР-ы ЖУРНАЛИСТАР СОЮЗЫНЫҢ ШӘҺИТ ХОҘАЙБИРҘИН ИСЕМЕНДӘГЕ ПРЕМИЯЛАР БУЙЫНСА КОМИССИЯҺЫНДА

Башҡорт АССР-ы Журналистар союзының Ш. Хоҙайбирҙин исемендәге премияларға тәҡдим итеү буйынса комиссияһы газета-журналдарҙа донъя күргән, радио һәм телевидениела тапшырылған, шулай уҡ 1989 йылда айырым китап рәүешендә нәшер ителгән йылдың иң яҡшы журналистик әҫәрҙәрен ҡабул итә башланы һәм бер үк ваҡытта 1990 йылға конкурс иғлан итә.

Премияларға әҫәрҙәрҙе Башҡорт АССР-ының Телевидение һәм радио тапшырыуҙары буйынса дәүләт комитеты, нәшриәт, полиграфия һәм китап сауҙаһы, шулай уҡ республика, ҡала, район, күп тиражлы газета-журналдар, Башҡортостан китап нәшриәте, йәмәғәт ойошмалары 1 мартҡа тиклем бирә. Премияларға тәҡдим ителгән әҫәрҙәр, уларҙы киң тикшереү өсөн, республика газеталарында донъя күрәсәк, радио һәм телевидениела аша тапшырыласаҡ. Һуңлап тапшырылған эштәрҙе комиссия ҡабул итмәй.

**Комиссияның адресы: 450079, Өфө ҡалаһы, Октябрҙең 50 йыллығы урамы, 13. Башҡортостан Журналистар союзы идараһы.**

# Телевидение программаһы: 8—14 ғинуар

ТВ

## Дүшәмбе

### 8 ҒИНУАР

**«ОРБИТА-4» — «ВОСТОК»**

6.00 120 минут.
8.05 «Дон Кихот менән Санчоның көн итеүе». Күп серияллы телевизион нәфис фильм. Икенсе фильм. 1 һәм 2-се сериялары.
10.30 Концерт.
11.00 «Стоп-кадр». Фәнни-популяр киноҡүҙәтеү.
12.00 «Минең дуҫым — ат». Күп серияллы фәнни-популяр телефильм. (Франция). 9-сы серияһы—«Аттар һәм каскадерҙар», 10-сы серияһы—«Пушталағы байрам».
15.00 «Капитан Грантты эҙләп». 5-се серияһы — «Бен Джойс» (СССР—БХР).
16.05 «Россиана» триоһы уйнай.
16.20 Телевизион документаль фильм премьераһы. «Хужа эше».
16.50 Балалар өсөн бер сәғәт.
17.50 Коллаж (реклама, иғландар, информация).
17.55 «Шок». «Баҫмыстар» программаһына ҡушымта.
19.10 Шиғриәт минуттары.
19.15 «Дон Кихот менән Санчоның көн итеүе». 2-се серияһы.
20.30 Вакыт.
21.00 «Уланова донъяһы». Телевизион документаль фильм. 1 һәм 2-се сериялары.

**«ДУБЛЬ-4»**

8.00 В. И. Ленин исемендәге совет балалар фонды телевизион марафоны (дауамы).
22.00 Хоккей. Иптәштәрсә осрашыу. «Чикаго Блэк Хоукс» (АҠШ)—ЦСКА.

## Шишәмбе

### 9 ҒИНУАР

**«ОРБИТА-4» — «ВОСТОК»**

6.00 120 минут.
8.05 «Дон Кихот менән Санчоның көн итеүе». Икенсе фильм. 3-сө серияһы.
9.15 Мультфильмдар.
9.35 Балалар өсөн бер сәғәт.
10.35 «Былар булды... булды...»
10.55 Киноафиша.
11.55 Коллаж (реклама, иғландар, информация).
12.00 Вакыт.
12.30 «Минең дуҫым—ат». Күп серияллы фәнни-популяр телефильм. (Франция). 11-се серияһы —«Хыял». 12-се серияһы—«Һин ҡайҙан, Фриз?». 13-сө серияһы—«Һин цирк аты буласаҡһың».
15.00 «Капитан Грантты эҙләп». 6-сы серияһы—«Каннибалдар әсирлегендә».
16.05 Документаль фильмдар.
16.45 «Һаумы, музыка!»
17.30 Объектив.
18.00 Вакыт.
18.30 «Өй тешемә ике». Телевизион очерк.
19.15 Халыҡ көйҙәре.
19.20 «Дон Кихот менән Санчоның көн итеүе». 3-сө серияһы.
20.30 Вакыт.
21.00 Актуаль интервью.
21.10 «Ромео һәм Джульетта». Фильм-балет.
22.40 Фестивалдәр, конкурстар, концерттар.

**«ДУБЛЬ-4»**

8.00 Иртәнге гимнастика.
8.20 «Беҙҙең менән эшлә, беҙҙең кеүек эшлә, беҙҙән яҡшыраҡ эшлә».
9.20 Француз теле.
9.50 Телевизион документаль фильм.
10.20 Француз теле.
10.50 Балалар өсөн фильм. «Баласаҡтың һуңғы йәйе». Өс серияллы телевизион нәфис фильм. 1-се серияһы.
11.55 Хоккей. Иптәштәрсә осрашыу. «Чикаго Блэк Хоукс» (АҠШ)—ЦСКА.
13.55 «Һинең хаҡта». Телевизион фильм.
16.30 Мультфильмдар.
17.00 Тапшырыуҙар программаһы.
17.05 Документаль фильм.
17.35 Иғландар.
17.40 «Рәссам Ҡыш бабай» (башҡортса).
18.00 Вакыт.
18.30 Башҡортостан (башҡортса).
18.50 III Бөтә Союз халыҡ ижады фестивале бара. Экранда — Әбйәлил районының «Йәшлек» ансамбле (башҡортса).
19.30 Тыныс йоҡо, кескәйҙәр!
19.45 Иғландар.
19.50 Документаль фильм.
20.00 «Экономика һәм беҙ».
21.00 Үҙәк телевидение фондынан. «Йәшел арба». Телевизион нәфис фильм. 1 һәм 2-се сериялары.
23.15 «Шағир, дингеҙ һәм илһам». Фильм-концерт премьераһы.

## Шаршамбы

### 10 ҒИНУАР

**«ОРБИТА-4» — «ВОСТОК»**

6.00 120 минут.
8.00 «Һаумы, музыка!»
8.45 Ер шары тирәләй.
9.45 «Йәйғор».
10.00 «Ромео һәм Джульетта». Фильм-балет.
11.30 Телевизион документаль фильм.
12.00 Вакыт.
12.30 «Минең дуҫым — ат». 14 һәм 15-се сериялары.
15.00 «Капитан Грантты эҙләп». 7-се серияһы — «Океания Робинзоны».
16.15 Мультфильм.
16.25 «Бер кемдең дә күсеп киткеһе килмәне».
16.55 Балалар өсөн бер сәғәт.
17.55 Коллаж (реклама, иғландар, информация).
18.00 Вакыт.
18.30 Хоккей. Иптәштәрсә осрашыу. «Филадельфия Флайерз» (АҠШ)—ЦСКА.
20.30 Вакыт.
21.00 «Үҙгәртеп ҡороу: проблемалар һәм хәл итеүҙәр». Милек һәм ерҙән файҙаланыу тураһында СССР Закондары проекттарын тикшерәбеҙ.
22.15 «Мин һеҙгә йырлайым». В. Матвеева йырҙарын Г. Хомчик башҡара.

**«ДУБЛЬ-4»**

8.00 Иртәнге гимнастика.
8.15 Рәссам П. Кориндың йорт-музейы.
9.00 Немец теле. Уҡыуҙың беренсе йылы.
9.30 Һеҙҙең һорауҙарығыҙ буйынса ҡабатлау. Останкиноның концерт студияһында РСФСР-ҙың атҡаҙанған артисы А. С. Пономарев менән осрашыу.
11.15 Немец теле.
11.45 Балалар өсөн фильм. «Баласаҡтың һуңғы йәйе». 2 һәм 3-сө сериялары.
13.55 Балаларға хайуандар тураһында.
14.25 «Былтырғы кадриль». Телевизион фильм.
16.30 Тапшырыуҙар программаһы.
16.35 Балалар өсөн фильмдар.
16.55 Республиканың хужалыҡ үҙаллылығы. Плюс һәм минустар. «Түңәрәк өҫтәл».
17.40 Башҡортостан.
18.00 Вакыт.
18.30 Таныш түгел таныштар (башҡортса). Ҡабатлау.
19.30 «Тыныс йоҡо, кескәйҙәр!»
19.45 «Әҙәбиәт». Әҙәби-публицистик программа.
20.50 Иғландар.
21.00 Тарихи фильм. «Иван Грозный». 1-се серияһы.
22.45 «Кәбисә йылға сәйәхәт». Музыкаль тапшырыу (Өфө).

## Кесаҙна

### 11 ҒИНУАР

**«ОРБИТА-4» — «ВОСТОК»**

6.00 120 минут.
8.05 «Дон Кихот менән Санчоның көн итеүе». Икенсе фильм. 4-се серияһы.
9.10 «Простоквашинола ҡыш». Мультфильм.
9.25 Фильм-концерт.
9.55 Балалар өсөн бер сәғәт.
10.55 Телевизион документаль фильм.
11.55 Коллаж (реклама, иғландар, информация).
12.00 Вакыт.
12.30 Хоккей. Иптәштәрсә осрашыу. («Филадельфия Флайерз» (АҠШ)—ЦСКА. АҠШ-тан тапшырыу.
14.30 «Магия» менән осрашыу. Телевизион очерк.
15.00 И. Брамс. 1-се соната.
15.25 Документаль фильмдар.
16.05 Музыка хазинаһы.
17.00 «Йәмғиәтте гуманлаштырыу һәм дин тотоу азатлығы». «Коммунист» журналы редакцияһында «Түңәрәк өҫтәл».
18.00 Вакыт.
18.30 «...Ун алты йәшкә тиклем һәм унан елкәндәр».
19.15 Мультфильм.
19.25 «Дон Кихот менән Санчоның көн итеүе». Икенсе фильм. 4-се серияһы.
20.30 Вакыт.
21.00 Актуаль интервью.
21.10 «Илгә йөҙ менән». Дәүләт мәсьәләләрен хәл итеүҙә шәхестең урыны тураһында.
22.10 Италия музыкаһы кисәһе.
23.00 Өлкәндәр өсөн мультфильмдар.

**«ДУБЛЬ-4»**

8.00 Иртәнге гимнастика.
8.15 Фәнни-популяр фильм.
8.35—11.35 Уҡыу программалары.
11.05 Беҙҙең бакса.
12.05 Тарихи фильм. «Иван Грозный». 1-се серияһы.
13.50 Ритмик гимнастика.
14.20 «Марк Твен ҡаршы...» Телевизион фильм.
16.30 Тапшырыуҙар программаһы.
16.35 «Ерҙең кендеге». Документаль фильм.
17.05 Балалар өсөн фильмдар.
17.25 «Башҡорт телен өйрәнәбеҙ».
17.40 Башҡортостан (башҡортса).
18.00 Вакыт.
18.30 Халыҡ-ара көрәш фестивале.
19.30 Тыныс йоҡо, кескәйҙәр!
19.45 «Аҙыҡ-түлек программаһы: экономика, политика, тормош». Тәтешле районы. 2-се тапшырыу (башҡортса).
20.20 Мордва АССР-ының «Умарина» дәүләт йыр һәм бейеү ансамбле концерты.
21.00 Тарихи фильм. «Иван Грозный». 2-се серияһы.
22.25 Концерт.

## Йома

### 12 ҒИНУАР

**«ОРБИТА-4» — «ВОСТОК»**

6.00 120 минут.
8.05 «Дон Кихот менән Санчоның көн итеүе». 2-се фильм. 5-се серияһы.
9.15 «...Ун алтыға тиклем һәм унан елкәндәр».
10.00 «Илгә йөҙ менән». Дәүләт мәсьәләләрен хәл итеүҙә шәхестең урыны тураһында.
11.00 «Фестивалдәр, конкурстар, концерттар».
12.00 Вакыт.
15.00 Документаль фильм премьераһы. «Постаменттан пейзаж».
15.25 «Ретро» Өлкән йәштәге кешеләр өсөн тапшырыу.
16.25 «Чайковский тураһында уйланыуҙар». Үҫмерҙәр өсөн тапшырыу.
17.55 Коллаж (реклама, иғландар, информация).
18.00 Вакыт.
18.30 «Власть — Советтарға». Ашхабад—Мәскәү—Минск телевизион күпере.
19.20 «Дон Кихот менән Санчоның көн итеүе». 2-се фильм. 5-се серияһы.
20.30 Вакыт.
21.00 «Бер ҡылап табыусының яҙмышы». Телевизион очерк.
21.15 «Был булды... булды...»
21.30 Йәштәр программаһы.

**«ДУБЛЬ-4»**

8.00 Иртәнге гимнастика.
8.15 Фәнни-популяр фильм.
8.35—11.35 Уҡыу программалары.
11.05 Йорт академияһы.
12.05 Тарихи фильм. «Иван Грозный». 2-се серияһы.
13.25 Концерт.
13.55 Телевизион фильмды ҡабатлап күрһәтеү «Зәңгәр арыҫлан».
16.30 Тапшырыуҙар программаһы.
16.35 Документаль фильм.
17.00 «Баҙарҙы нисек тулыландырырға?».
18.00 Вакыт.
18.30 Балалар өсөн фильм.
18.40 Башҡортостан.
19.00 «Туризмға туристар кәрәкме?»
19.30 Тыныс йоҡо, кескәйҙәр!
19.45 Халыҡ депутатлығына кандидаттарҙың телевизион трибунаһы.
20.45 Документаль фильм.
20.55 Иғландар.
21.00 «Иҫке Яңы йыл». Телевизион нәфис фильм. 1 һәм 2-се сериялары.

## Шәмбе

### 13 ҒИНУАР

**«ОРБИТА-4» — «ВОСТОК»**

6.00 120 минут.
8.00 Йорт академияһы.
8.30 Мультфильм.
8.40 Концерт.
9.10 Кеше институты.
10.10 «Халыҡ ижады». Телевизион күҙәтеү.
10.40 Хайуандар донъяһында.
11.40 Еңеүҙең 45 йыллығына ҡарата. Дүрт серияллы телевизион нәфис фильм. «Бөтә ҡалған ғүмергә...» 1 һәм 2-се сериялары.
14.00 «Минең ейәндәрем өсөн цирк». Нәфис фильм-монография премьераһы. СССР-ҙың халыҡ артисы Ю. В. Никулин ижады тураһында.
15.10 Спектр. Халыҡ-ара программа.
15.40 Леонид Быков фильмдары һәм ролдәре. «Юлбарыҫтарҙы ҡулға өйрәтеүсе». Нәфис фильм.
17.30 Халыҡ-ара панорама.
18.15 I Бөтә Союз анимацион кинофестивале фильмдары. «Крок».
18.45 «Йәй, ор».
19.15 Кинопанорама. Беренсе бүлек.
20.30 Вакыт.
21.00 Кинопанорама. Икенсе бүлек.
22.15 «Яңы йыл детективы». Телевизион балет-шаяртыу премьераһы.
22.40 «А» музыкаль программаһы.

**«ДУБЛЬ-4»**

7.30 Иртәнге гимнастика.
7.50 «Бәләкәй утрауҙарҙағы мажаралар». Субтитрҙар менән нәфис фильм.
9.00 Мультфильм.
9.15 Союздаш республикалар фильмдары. «Һинең өсөн асыҡ ишек». 1 һәм 2-се сериялары.
11.30 Документаль фильм экраны.
12.00 Рәссам М. Нестеров күргәҙмәһендә.
12.45 Концерт.
13.15 Союздаш республикалар кинопублицистикаһы. «Баҙырҙан арзанырак».
13.35 Концерт.
14.00 Видеоканал. «Эфирҙа — Совет Россияһы».
16.30 «Министрҙың театр дебюты».
17.30 Балалар өсөн фильм.
17.45 «Күҙгә-күҙ ҡарашып». Һеҙҙең әңгәмәсегеҙ — Рамазан Өмөтбаев (башҡортса).
18.00 Вакыт.
18.30 Әкиәт йомғағы (башҡортса).
19.00 Башҡортостан (башҡортса һәм русса).
19.30 Тыныс йоҡо, кескәйҙәр!
19.45 «Йәштәш». Үҫмерҙәр өсөн программа (башҡортса).
20.10 Башҡорт телен өйрәнәбеҙ. Ҡабатлау.
20.25 «Хуш киләһең, Яңы йыл!» (1989 йылдың 31 декабрь тапшырыуын ҡабатлау).
22.00 Нәфис фильмдар. «Вена экспресы», «Кейәүгә сыҡмағыҙ, ҡыҙҙар». Киноконцерт. «Тағы ла бер тапҡыр мөхәббәт хаҡында».

## Йәкшәмбе

### 14 ҒИНУАР

**«ОРБИТА-4» — «ВОСТОК»**

7.30 Спорт бөтәһе өсөн.
7.50 «Спортлото» тиражы.
8.00 Ритмик гимнастика.
8.30 «Иртә таңдан». Балалар өсөн тапшырыу.
9.30 Ватанға хеҙмәт итәбеҙ.
10.30 Иртәнге күңел асыу программаһы.
11.00 Сәйәхәтселәр клубы.
12.00 Еңеүҙең 45 йыллығына ҡарата. Дүрт серияллы телевизион нәфис фильм. «Бөтә ҡалған ғүмергә...» 3 һәм 4-се сериялары.
14.05 Музыкаль киоск.
14.35 Сәләмәтлек.
15.20 Панорама. «Ауыл сәғәте».
16.35 Балалар өсөн информацион-публицистик программа.
18.00 Концерт.
18.25 Йәкшәмбе кинозалы. Мультфильмдар.
18.55 «Кеше эҙләйем». Нәфис фильм.
20.30 «Ете көн».
21.30 Мәңгелек тураһында уйҙар.
21.45 «Әгәр үткәндәргә күҙ һалып булһа икән...» А. А. Яблочкина исемендәге Үҙәк актерҙар йортонда театр осрашыуҙары тураһында тапшырыу-иҫтәлектәр (60-сы йылдар яҙмаһы).

**«ДУБЛЬ-4»**

7.30 Зарядкаға баҫ!
7.45 Мультфильмдар.
8.20 «Әлекке бурыстар». Субтитрҙар менән нәфис фильм.
9.45 «Гәсәр йөрәге». Бурят эпосы мотивтары буйынса телевизион спектакль.
11.00 Сәйәхәтселәр клубы.
12.00 «Ғаилә». Телевизион журнал.
13.20 Документаль фильм премьераһы. «Рус яры, алыҫ яр».
13.40 Иллюзион аттракционы.
14.00 Видеоканал. «Эфирҙа — Совет Россияһы».
16.30 Планета.
17.30 Сапғы спорты. Донъя кубогы.
19.00 «Доктор Сарчуктың яңы һауыҡтырыу алымдары». «Спорт бөтәһе өсөн» циклынан.
19.30 Тыныс йоҡо, кескәйҙәр!
19.45 Башҡорт телен өйрәнәбеҙ (ҡабатлау).
20.00 «Йәйғор нурҙары». Баймаҡ районының Йылайыр мәктәбе уҡыусылары (башҡортса).
20.30 «Ете көн».
21.30 «Иллюзион». Италия киносәнғәте тарихынан. «Төн». Н. Михалков һәм М. Мастрояни ҡатнаша.

## Юмор

С. Семенов һүрәте.




# Нимә булды икән?

Һеҙгә Ауырғазы районынан (тулы адресты бирергә шикләнәм) М. О. яҙа. Яҙмаҫ та инем, ләкин минең һорау менән ҡыҙыҡһыныусылар табылыр, тип уйлайым.

Йәкшәмбе кис (үткән йылдың 10 декабрендә), бер ниндәй ҙә кәйеф боҙолоу, күңел күтәрелеүҙе тоймай, тыныс ҡына йоҡларға яттым. Был төн миңә бигерәк тә сәйер тойолдо, ниңәлер йоҡлап булманы, төрлө уйҙар (экологик, экономик) борсоно. Шулай уйланып, йоҡлай алмай интегеп ятҡан саҡта, иртәнге сәғәт 6-ларҙа, бүлмәләге сервант көҙгөһөнә баҡтым. Айлы, тыныс төн ине, көҙгөлә сағылған тәҙрә аша урам асыҡ күренеп ята. Ҡапыл урам буйлап үтеп барған һыйырға оҡшаған ҡара сәйер нәмәне күреп ҡалдым. Уғаса булмай, уның артынан тиерлек ҡара шәүлә үтеп китте. Ҡыҙыҡһыныуҙың сигенә сығып, мин тороп уҡ ултырҙым һәм тәҙрәгә үрелдем. Ләкин ниндәйҙер көслө ҡулдар, белегемдән һәм яурынымдан тотоп алып, «ҡарама, һиңә ҡарарға ярамай» тигәндәй, кире бороп һәм үҙемә табан диванға тәҙрә яғындағы стенаға уҡ тартып алды. Ҡурҡыуымдан ни эшләргә белмәнем, шулай ҙа ҡысҡырып ебәреүҙән саҡ тыйылып ҡалдым. Сөнки ҡыҙыҡһыныуымдың сиге юк ине, тыныс ҡына ни булырын белеү теләге ҙурыраҡ ине, һәм мин сәйер хәлдең аҙағына тиклем күҙәтергә булдым.

Бына минең аяҡтар һауала осоп барғандағы кеүек кәйеләп китте. Ҡапыл башымда, осороп алып китеүҙәре бар бит, тигән шик тыуҙы. Был уйҙарҙы нисектер һиҙепме, әллә барыһының да төп түгеллегенә ишара яһапмылыр, баяғы көс минең уй-хисәремдең ағышын уңышлыраҡ яҡҡа йүнәлтеп ебәрҙе. Шул уҡ ваҡытта, әлләйҙә ҡайҙа атҡан сереңә осоп килеп, юрғаным күҙ алдында күкрәгемә һылашты, шунан һуң, муйыныма йомшаҡ ҡына үрелеп, быуа башланы. Күҙ алдарым ҡараңғыланып китте, тәпһәҙ упҡынға осҡан кеүек булдым. Ниндәйҙер көс табып ҡаршылашырға тура килде... Яйлап ҡына уҙ хәлемә ҡайттым. Бер аҙ тынысланғас, нәмәнеңдер туп-тура осҡо — күккә табан осоп алыҫлаша барған тауышы ишетелде. Ул сепарат айырткандa йәки нефть бырауланғанда сыҡҡан тауышҡа оҡшаш ине. Күпмелер ваҡыт үткәс, сәйер предмет бөтөнләй юкҡа сыҡты.

Тороп юрғанымды, яткан урынымды тикшерҙем. Ләкин шикләнерлек бер нәмә лә таба алманым, шулай ҙа тышҡа сығып ҡарарға баҙнат итмәнем. Ниңәлер, ошоға тиклем булған ҡыҙыҡһыныуым да юкҡа сыҡҡандай булды.

Быларҙың бөтәһе лә 2—3 минутта ғына булды. Ошо вакиғанан һуң әлеккe ҡыйыулығымдың, уҙ әрнеүҙәрем юкҡа сыҡҡандай тойолдо...

Ҡәҙерле редакция, ошондай хәлдәр тураһында газетала яҙғағыҙ ине. Нимә булды икән был?

**РЕДАКЦИЯНАН.** Был хаттың тулы адресы булмаһа ла, авторҙың урынлы шикләнеүҙәрен аңларға була, әлбиттә. Беҙҙең «Йәшлек» газетаһы сит планета кешеләренә элэкмәҫ тип, кем әйтә ала һуң? Шулай ҙа ғәжәп хәлгә тарыған уҡыусыбыҙҙың үтенесенә иғтибарһыҙ ҡала алмайбыҙ. Артабанғы һандарҙа ла БОО-ларға (билдәһеҙ осоусы объекттар) ҡағылышлы материалдар баҫырға ниәтләнәбеҙ. Газета уҡыусыларыбыҙҙан сәйер күренештәр, мөғжизәләр тураһында хәбәрҙәр көтәбеҙ.

# «ҺЕҘҘЕҢ ЙӨРӨШ» КЛУБЫ

**285-се ултырыш. К. Пресняков алып бара**

«Йәшлек» газетаһы редакцияһы Башҡортостан шахмат федерацияһы менән берлектә, Бөйөк Ватан һуғышында Еңеүҙең 45 йыллығына арнап, шахмат мәсьәләләре һәм этюдтары сисеү буйынса конкурсты дауам итә. Унда шахмат һөйөүселәр, шулай уҡ мәктәптәрҙең, ПТУ-ларҙың, Пионер һарайҙары һәм йорттарының, балалар-үсмерҙәр спорт мәктәптәренең, торлаҡ-файҙаланыу идаралыҡтарының шахмат түңәрәктәре, шахмат уйнаған ғаиләләр ҡатнаша ала. Конкурс 12 мәсьәләнән тора. Шуларҙың икәүһе — ике йөрөшлө, икәүһе — өс йөрөшлө, икәүһе күп йөрөшлө, ике этюд, кооператив һәм кире матҡа икешәр мәсьәлә. Дөрөҫ сиселгән һәр мәсьәлә өсөн 1 очконан 6-ға тиклем очко бирелә. Мәсьәлә сиселмәһә, йә иһә башҡа төрлә сиселеш тәҡдим ителһә, автор яуабына биргән икеләтә очко иҫәпләнә. Һәр мәсьәләне сисеү өсөн 10 көн ваҡыт бирелә. Конкурста ҡатнашып, бөтә мәсьәләләрҙе лә сискән һәм 42 очко йыйған шахмат һөйөүселәр еңеүсе тип таныла. Өс иң яҡшы шахматсы грамота менән, «Йәшлек» газетаһына йыллыҡ подписка менән бүләкләнә, шахмат буйынса 2-се спорт разряды бирелә. Улар композициялар сисеү буйынса XXVIII Бөтә Россия олимпиадаһында ҡатнашыу хоҡуғын яулай. Конкурста ҡатнашып, 42 очко йыйған башҡа шахмат һөйөүселәр грамоталар һәм шахмат китаптары менән бүләкләнә. Уларға шахмат буйынса икенсе спорт разряды бирелә. Икенсе спорт разряды алған бөтә еңеүселәр ҙә мәсьәләләр һәм этюдтар сисеү буйынса Башҡортостан беренселегендә (РСФСР-ҙың ярым финалы) ҡатнашыу хоҡуғына эйә була. Был беренселектә еңеүсе Россия беренселегендә (Мәскәүҙә үткәреләсәк) ҡатнаша. 30 очко йыйған кешеләргә өсөнсө спорт разряды бирелә. Мәсьәләгә яуаптарығыҙҙы, открыткаларға яҙып, «Йәшлек» газетаһы редакцияһына (450079, Өфө-79, Октябрҙең 50 йыллығы урамы, 13, 8-се ҡат) ебәреүегеҙҙе һорайбыҙ. Открыткаға «Шахмат. Конкурс» тип яҙып ҡуйырға һәм задание номерын теркәргә кәрәк.

**ИҒТИБАР ИТЕГЕҘ, КОНКУРС!**

3-сө МӘСЬӘЛӘ.

Ике йөрөштән мат (2 очко).

Аҡтар: Кре3, Фg1, Сb1 (3).

Ҡаралар: Кра1, Сh7, п. b2.

Сисеү өсөн ваҡыт — 10 көн.

* * *

Беренсе һәм икенсе мәсьәләләр менән «Ленинсы» газетаһының үткән йылдың 17 октябрендә (№ 125) һәм 16 ноябрендә (№ 155) сыҡҡан һандарын уҡып танышырға була. Конкурсҡа ҡатнашырға әле лә һуң түгел.

# КРОССВОРД

1—5, 6-ға, 22-нән 27-гә ТИКЛЕМ ШАҠМАҠТАРҘЫ ТӘҮҘӘ — УҢҒА, ҺУҢЫНАН ҺУЛҒА ТАБАН ЯҘЫРҒА КӘРӘК.

1. Йәнлек — Үсемлек. 2. Кавказдағы йылға — Әрмән революционеры. 3. Аптечка кәрәк-ярағы — Спорт уйыны. 4. Төньяҡ ярымшарҙағы йондоҙлоҡ — Рус физигы. 5. XVI—XIX быуаттағы Урта Азиялағы ханлыҡ — Чили йырсыһы. 6. Хәрби техника — РСФСР-ҙағы автономиялы республика.

22. Яҙ айы — Башҡортостандағы милләт. 23. Йәшелсә — Тәҫ. 24. Оло кеше — Күк есеме. 25. Кейек — Һан. 26. Тәбиғәт зонаһы — Башҡорт шағиры. 27. Совет географы, академик — Тәмлә ашамлыҡ.

7. Атмосфера күренеше. 8. Витебск өлкәһендәге ҡала. 9. Һыу ағыуы өсөн ҡорма. 10. Емеш. 11. Биҙәнеү әйбере. 12. Долларҙың йөҙҙән бер өлөшө. 13. Әҫәрҙең үҙәк мәсьәләһе. 14. Граждандар һуғышы геройы. 15. Химик элемент, газ. 16. Франциялағы йылға. 17. «Жизель» балеты авторы. 18. Кино таҫмаһында айырым һүрәт. 19. ...ҡ, межа. 20. Көс үлсәү берәмеге. 21. Сатҡы, яҡтылыҡ. 28. Англияла ер үлсәме. 29. Аяҡ кейеме. 30. Бөртөклө культура. 31. Бәйге өсөн махсус юл. 32. Китаптағы билдә. 33. Союздаш республиканың баш ҡалаһы. 34. Халыҡ йәшәгән урын. 35. Төркиәнең көньяғындағы тау. 36. Һиндостандың төньяҡ-көнсығышындағы ҡәбилә төркөмө. 37. «Коҙаса» музыкаль комедияһынан йыр. 38. Декоратив ҡыуаҡлыҡ. 39. Буяу менән биттең йәнәфәтен үҙгәртеү. 40. Европалағы ҡала.

Ҡ. МӨХӘМӘТДИНОВ төҙөнө.

# 120 СӘҒӘТ

## НИМӘ? ҠАЙҘА? ҠАСАН?

**КҮП БЕЛЕҮСЕЛӘР — ГАЗЕТА УҠЫУСЫЛАР**

Турнирҙа ситтән тороп уйнаусылар күп белеүселәргә сысын мөғәнәһендә Яңы йыл бүләге яһаны: дөрөҫ яуаптар ифрат күп булды.

**VIII ТУР ҺОРАУҘАРЫНА ЯУАПТАР:**

1. Беҙҙең илдә Яңы йыл 1700 йылдан бирле байрам ителә.
2. Цинк — теләһә ниндәй кершәндең нигеҙе.
3. Үҙенә оя ҡороусы балыҡ—терпе балыҡ.
4. Карский ҡапҡаларына туп индерел булмай.
5. Өҫтөнән үтеп китергә мөмкин булған күл — Баскунчак.

Жюри, ҡыҙыу бәхәстәрҙән һуң, шундай һығымтаға килде:

«Еңеүгә ихтыяр күрһәткән өсөн» призы беҙ иң актив ҡатнашыусыға — Өфөләге 74-се урта мәктәп уҡыусыһы Рәшит Ивәнуровҡа бирәбеҙ.

VIII тур еңеүселәрен:

1. Денис Саловты,
2. Гүзәл Фәйзуллинаны,
3. Сәғит Ҡарачуринды

дәртләндереү призлары менән бүләкләйбеҙ.

Еңеүселәрҙе ҡотлайбыҙ! Бөтә газета уҡыусыларға ла 1990 йылда ныҡлы уңыштар теләйбеҙ!

# Хоккей

Бөгөн Өфөлә СССР беренселегенә үҫмерҙәр араһында ярым финал уйындары башлана. Тәүге ике осрашыуҙы (6—7 ғинуарҙа) йәш юлаевсылар уҙ майҙанында Киевтың «Сокол» командаһы менән үткәрә.

Ҡалған уйындарҙың календары:

13—14 ғинуар — Салауат Юлаев исемендәге спорт клубы — «Химик» (Воскресенск).

20—21 — «Динамо» (Рига) — Салауат Юлаев исемендәге спорт клубы.

27—28 — «Химик» (Воскресенск) — Салауат Юлаев исемендәге спорт клубы.

3—4 февраль — Салауат Юлаев исемендәге спорт клубы — «Динамо» (Рига).

10—11 — «Сокол» (Киев) — Салауат Юлаев исемендәге спорт клубы.

Н. БАЙРАСОВ.

Юҡтыр бында тәҫ балҡышы:
Ҡар балҡышы аҡ ҡына аҡ.
Бер төрләлек, бер төҫләлек,
Түҙел торам саҡ ҡына саҡ.

Ҡарҙы алам устарыма:
Белгем килә һаҡ ҡына һаҡ.
Ниңә шулай был матурлыҡ

Һаман шулай аҡ ҡына аҡ.
Ел өрҙөмө, ҡалды ҡулда
Ҡар бөртөгө, бөртөк бер ҡар.
Ул оҡшаған аҡ йондоҙға —
Устарымда аҡ йондоҙ бар.

Редакторы Б. НАЗАРҒОЛОВ.

КПСС-тың Башҡортостан Өлкә Комитеты нәшриәте типографияһы.

П04115. Заказ № 26.